# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරුපරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

## නියාමනය හා අධීක්ෂණය

පී. එන්. අයිලප්පෙරුම - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## මෙහෙයවීම

ඩබ්ලිව්.ඒ. නිර්මලා පියසීලි - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## සම්බන්ධීකරණය

ආර්.ඩී. විජේවික්‍රම - නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

### සහාය සම්බන්ධීකරණය

එස්.ජී.ඩී.එන්.එල්. සමරකෝන් - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## අනුශාසකත්වය

අතිඋතුම් දේව ධර්මාචාර්ය ඔස්වල්ඩ් ගෝමිස් අගරදගුරු හිමිපාණෝ (විශ්‍රාමික)
අතිඋතුම් දේව ධර්මාචාර්ය මැක්ස්වල් සිල්වා රදගුරු හිමිපාණෝ

## සංස්කාරක මණ්ඩලය

අතිගරු පියල් ජානක ප්‍රනාන්දු පියතුමා -ජාතික අධ්‍යක්ෂ, කතෝලික ධර්මෝපදේශ මධ්‍යස්ථානය, කොළඹ 08

ගරු ඩී.එම්.ඩී.ඒ. ජූඩ් සී. දසනායක පියතුමා - බාහිර කථිකාචාර්ය, වයඹ ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යාපීඨය, බිංගිරිය

ගරු එස්. අන්ද්‍රයාස් ඒබ්‍රහම් ප්‍රනාන්දු පියතුමා - සහකාර කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම

ගරු ඒ. ආර්. එල්. ශාන්තිකුමාර් පියතුමා - කථිකාචාර්ය, ඇක්වයිනාස් විශ්වවිද්‍යාලය, කොළඹ 08

## ලේඛක මණ්ඩලය

ගරු මේරි නිමල්කා පැවිදි සොයුරිය - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත ජෝශප් පිරිමි විදුහල, නුගේගොඩ

එස්.ජී.කේ.ඩී.එල්.සී. ප්‍රසාද් - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, හෝමාගම

| | |
|---|---|
| මරිනි ධම්මිකා පෙරේරා | - ගුරු උපදේශිකා, කොට්ඨාස අධ්‍යාපන කාර්යාලය, උතුරු කොළඹ කොට්ඨාසය, මාළිගාවත්ත, කොළඹ 10 |
| ඇන්. ෆ්‍රැන්සිස්කා රාජයෝගිනී | - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත ජෝශප් බාලිකා මහා විදුහල, කොළඹ 14 |
| ඈන් නිශාන්ති රත්නසිංහ | - ගුරු වෘත්තිය, බප/පිළි/ සාන්ත ජෝශප් බාලිකා මහා විදුහල, නුගේගොඩ |
| බී. අයි. ජෝශප් | - ගුරු උපදේශිකා, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, මීගමුව |
| ජේ. ෆිලෝමින් | - ගුරු උපදේශිකා, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, මඩකලපුව |
| ඒ.කේ.එස්. ඒන්ජල් මේරි | - ගුරු වෘත්තිය, (විශ්‍රාමික) |
| ආර්. ජොන්ස්ටන් හැරල්ඩ් | - ගුරු වෘත්තිය, රාමනාදන් හින්දු බාලිකා විදුහල කොළඹ 04 |
| ටී. අයි. රංගනායගම් | - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත අන්තෝනි බාලිකා මහා විදුහල, කොල්ලුපිටිය |

**භාෂා සංස්කාරක**

| | |
|---|---|
| වයි. ප්‍රීති නීලමනි පුෂ්පමාලා විමලසිරි | - ගුරු උපදේශිකා (සිංහල) කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර, බත්තරමුල්ල |

**සෝදුපත් කියවීම**

| | |
|---|---|
| ඩබ්.කේ.එම්.අයි.එස්.කේ. ප්‍රනාන්දු | - ගුරු උපදේශිකා (විශ්‍රාමික) |

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය හා පිටු සැලසුම්කරණය**

| | |
|---|---|
| එල්. ඒ. සඳුනි නිලංකා පත්මසිරි | - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**පිටකවරය**

| | |
|---|---|
| එල්. ඒ. සඳුනි නිලංකා පත්මසිරි | - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |




පිටු අංකය

# හැඳින්වීම

කතෝලික ධර්මය ශුද්ධ බයිබලය සහ සභා සම්ප්‍රදාය මත පදනම් වී ඇත. එනම් ශුද්ධ බයිබලය සහ සභා ඉගැන්වීම් එහි අත්තිවාරම ය. මෙම පෙළපොත සම්පාදනය කිරීමේ දී ශුද්ධ බයිබලය සහ කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය පදනම් කොටගෙන ඇත. කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය තුළ සම්ප්‍රදායයෙන් එන ශු. සභාවේ නිල ඉගැන්වීම් ආ වරණය කර ඇත.

මෙම පෙළපොතේ තේමා පහක් මත පාඩම් 25ක් අඩංගු වී ඇත. පළමු තේමාවෙන් ශුද්ධ බයිබලය පිළිබඳ අවබෝධය ද දෙවන තේමාවෙන් දේව අනාවරණයට ප්‍රතිචාර දක් වමින් විශ්වාසයේ ජීවිතයක් ගත කිරීම ද, තුන්වන තේමාවෙන් දේව ප්‍රසාද නිධාන මගින් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට සම්බන්ධ වී නව ජීවිතයකට සාක්ෂි දැරීම ද හතරවන තේමාව මගින් දේව පනත් පිළිපදිමින් ප්‍රේමයේ ජීවිතයක් ගත කිරීම ද පස්වන තේමාව මගින් යාච්ඤාවෙන් පෝෂණය ලබා දෙවියන් වහන්සේ සමග ද මනුෂ්‍යා සමග ද ගැඹුරු සම්බන්ධතාවක් ගොඩ නගා ගැනීම පිළිබඳ ව ද සාරවත් කරුණු විස්තර කර ඇත.

ඔබේ ප්‍රසාද ස්නාපනීය කැඳවීම තුළ ආරම්භ කළ විශ්වාසයේ ජීවිතයට සාක්ෂි දරන්නට ආධ්‍යාත්මික පෝෂණය ලැබෙන ඉගෙනුම් ඉගැන්වීමකට ඔබ යොමු වේවා! යි ප්‍රාර්ථනා කරමි. රටට දැයට වැඩදායි ගුණ ගරුක යහපත් කිතුනුවකු, ධර්මිෂ්ඨ මනුෂ්‍යයකු ඔබ තුළින් බිහිවේවා!

ජේසු පිහිටයි!
අතිගරු පියල් ජානක ප්‍රනාන්දු පියතුමා
ධර්මෝපදේශය සහ බයිබල් සේවා ජාතික අධ්‍යක්ෂ

# 1 ලූක් ශුභාරංචියේ කතුවරයා



1.1 රූපය - ලූක්තුමා

ටීචර් : පුතේ, දෙවියන් වහන්සේ අපට විශේෂ හැකියා දී තිබෙනවා. ඒවා දියුණු කර ගෙන, අන් අයට සේවය කළ හැකි වැඩදායක පුද්ගලයන් වීම තමයි අපේ වගකීම වෙන්නේ. මම, පුංචි කාලයේ ඉඳලා ම ගුරුවරියක් වෙන්න ආශාවෙන් සිටියේ. මම කැමති උගන්වන්න; දරුවන්ට හොඳ නරක කියලා දෙන්න. ඉතින් අද මම ගුරුවරියක්. අවිශ්ක ඔයාගේ අනාගත බලාපොරොත්තුව මොකක් ද?

අවිශ්ක : ටීචර්, මම කැමති විශේෂඥ වෛද්‍යවරයෙක් වෙලා අසරණ රෝගීන්ට පිහිට වෙන්න.

ටීචර් : බොහෝ ම හොඳයි. ඔයා මහන්සි වෙලා ඉගෙන ගන්න ඕනේ.
කසුන්, පුතේ ඔයා ලොකු වුණා ම මොනවා ද කරන්න හිතන්නේ?

කසුන් : මම කැමති පියතුමෙක් වෙන්න. මම පූජාවට උදව් වෙන සමිතියෙත් ඉන්නවා. මට වුවමනා හැම දෙනාට ම සේවය කරන්න.

ටීචර් : බොහෝ ම හොඳ උතුම් අදහසක්. අපි කසුන්ගේ බලාපොරොත්තුව ඉෂ්ට වෙන්න කියලා යාච්ඤා කරමු.

තිළිණ : ටීචර්, මම කැමති ලේඛකයෙක් වෙන්න. මට ඕනේ පොත් ගොඩක් ලියන්න.

ටිචර් : තිළිණ, ඔයාට පුළුවන් මුළු සමාජය ම වෙනස් කරන්න. මිනිසුන්ට හොඳ ආකල්ප ඇති කරන්න. ලේඛකයෙක් කියන්නේ මහා බලවතෙක්.

ටීචර් : අද මම ඔයාලාට කතා කරන්න යන්නෙත් දක්ෂ ලේඛකයෙක් ගැනයි. මුළු ලෝකය ම පිළිගෙන තියෙනවා ඔහු දක්ෂ කර්තෘවරයෙක් කියලා. ඔහුගේ කතා වස්තුව වුණේ දේව පුත්‍ර ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ. ඔහු නමින් ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා.

අප ගැලවුම්කරුවාණන් වන ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ජීවිතය හා සම්බන්ධ තොරතුරු ඉතා මනහර ලෙස ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචියේ ඉදිරිපත් කරයි. මෙය බුද්ධිමත් සාහිත්‍යකරුවකුගේ නිර්මාණයකි. කතුවරයා දක්ෂ ලේඛකයෙකු පමණක් නොව ඉතිහාසඥයෙක්, චිත්‍ර ශිල්පියෙක් හා වෛද්‍යවරයෙක් ද වෙයි. ශුභාරංචි ග්‍රන්ථයක් රචනා කරන ලද එක ම විජාතිකයා හෙවත් අන්‍ය ජාතිකයා (ජුදා ජාතියට අයත් නොවන්නා) ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා වේ. ශුභාරංචියේ අඩංගු බොහෝ කරුණු අසා දැන ගත් ඒවා බව පිළිගැනෙයි. ශුද්ධ වූ සභා සම්ප්‍රදාය අනුව එතුමා කරුණු දැන ගත්තේ මරිය තුමියගෙන් හා අපෝස්තුළුවරුන්ගෙනි.

ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා ලූක් ශුභාරංචියේ පමණක් නොව අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා පොතෙහි ද කතුවරයා වේ. මෙම කෘතින් දෙකෙහි ම කර්තෘගේ නම සඳහන් නොකළ ද භාෂාව හා ශෛලිය සැලකිල්ලට ගත් විට එක ම ලේඛකයෙකුගේ බව තහවුරු වේ. අපෝස්තලික යුගයේ කිතුනුවකු වන මෙතුමාට ග්‍රීක භාෂාව හැසිරවීමෙහිලා මනා හැකියාවක් තිබිණි.

ශුභාරංචියෙහි ආරම්භක සිද්ධිය වන්නේ සෙකරියස් තුමාගේ යාග පූජාවයි. පුරාණ ගිවිසුමේ යාග පූජාවලට ගවයා භාවිත වූ නිසා ලූක් ශුභාරංචියේ සංකේතය ගවයා වේ.

ලූක් තුමා තවත් දක්ෂ ලේඛකයෙකු වන ශුද්ධ වූ පාවුලු තුමාගේ මිත්‍රයෙකි. අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා පොතෙන් පමණක් නොව පාවුලු තුමාගේ ලිපිවලින් ද මේ බව සනාථ වේ. පාවුලු තුමා රෝමයේ සිරගත ව සිටි විට ලූක් තුමා ද එහි වූ බව පහත සඳහන් ශුද්ධ ලියවිලි පාඨ පෙන්නුම් කරයි:

- "ලූක් පමණක් මා සමග සිටී. මාක් ඔබ සමග කැඳවා ගෙන එන්න. මාගේ වැඩට ඔහු ප්‍රයෝජනවත් සහකාරයෙකි" (2 තිමෝති 4:11).
- "මාගේ හවුල් සේවකයන් වන මාක් ද .... ලූක් ද ඔබට ආචාර කරති" (පිලෙමොන් 1:24).
- "අපේ හිතවත් ලූක් නම් වෛද්‍යවරයා ද ... ඔබට ආචාර කරති" (කොලොස්සි 4:14).

පාවුලු තුමා සමග ලූක් තුමා දෙවන හා තෙවන ධර්මදූත චාරිකා සඳහා සහභාගි වී ඇත. අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා පොත ලියන ලූක් තුමා "අප" "අපි" යනුවෙන් සඳහන් කරන අවස්ථා එතුමා එම චාරිකාවලට සහභාගී වූ බව පෙන්නුම් කරයි.



ඔවුන්ට සුබ අස්න දේශනා කරන්නට දෙවියන් වහන්සේ අප කැඳෙව් බව ඔහුගේ දර්ශනයෙන් තේරුම් ගත් **අපි** එකෙණෙහි ම මසිදෝනියට යන්නට සැරසුණෙමු. එහෙයින් **අපි** ත්‍රෝවසෙන් නැව් නැගී කෙළින් ම සමොත්‍රාසියට ද පසුවදා නෙයාපොලිසියට ද යාත්‍රා කර, එයින් මසිදෝනියේ දිස්ත්‍රික්කයක ප්‍රධාන නගරයක් වූ ද රෝම ජනපදයක් වූ ද පිලිප්පියට අවුත් එහි කීප දවසක් නැවතී සිටියෙමු... ඈ ද ඇගේ ගෙයි වැසියන් ද බෞතීස්ම ස්නාපනය ලැබූ පසු, ඈ කතා කොට, 'මම සැබවින් ම ස්වාමීන් වහන්සේ අදහන කෙනෙකැ යි ඔබ පිළිගන්නවා නම්, මාගේ ගෙදරට අවුත් එහි නැවතුණ මැනවයි' **අපෙන්** උදක් ම ඉල්ලා **අප** කැමති කරවා ගත්තා ය. **අප** යාච්ඤා කරන තැනට යද්දී, ගුප්ත දෑ හෙළි කරන ආත්මයක් ආවේශ වූ පේන කීමෙන් ස්වකීය ස්වාමිවරුන්ට බොහෝ ලාභ උපදවා දුන් එක්තරා වහල් තරුණියක් **අපට** හමු වූවා ය. ඈ පාවුලුත් **අපත්** පසුපස එමින්, මේ අය ගැළවීමේ මාර්ගය **අපට** ප්‍රකාශ කරන පරමෝත්තම දෙවියන් වහන්සේගේ දාසයෝ යයි මොරගසා කීවා ය.

(ක්‍රියා 16:10-17)

ක්‍රියා 21:1, 21:7, 21:12 හා 21:15 යන පාඨ ද පාවුලු තුමාගේ ධර්ම දූත චාරිකාවලට ලූක් තුමා සහභාගි වූ බවට උදාහරණ ය.

ලූක් තුමා මෙන් ශුභාරංචිය පතළ කිරීමට අපේ හැකියා යොදා ගත යුතු වේ. දෙවියන් වහන්සේ දුන් දක්ෂතාවලින් උන්වහන්සේ පසසමු. අපගේ ලේඛන හැකියාවෙන් දේව වචනය පතළ කිරීමට විවිධ නිර්මාණ කිරීමට යොමු වෙමු. පාසලේ දී බිත්ති පුවත් පතට හා අනෙකුත් මාධ්‍යවලට අපේ නිර්මාණ යොමු කරමු. අන් අය ද ඒ සඳහා උනන්දු කරමු. ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා ශුභාරංචිය ලිවීමෙන් මුළු මිනිස් වර්ගයාට ම කර ඇති යහපත අගය කරමින් ඉන් උපරිම ප්‍රයෝජන ගැනීමට උත්සාහ කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ලූක් තුමා පිළිබඳ ඔබ කැමති නිර්මාණයක් කරන්න.
2. ඔබගේ නිර්මාණය ළමා ප්‍රදීපයට හෝ වෙනත් පුවත් පතකට යොමු කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***ශුභ වදනෙහි පණිවුඩකරුවකු වන්න.***

# 2 ලූක් ශුභාරංචියේ පසුබිම

දක්ෂ කතුවරයෙකු තමන්ගේ අරමුණු නැතිනම් පරමාර්ථ ඉටු කරගැනීම සඳහා අවැසි දත්ත හා සිද්ධි තාර්කික ලෙස ගොනු කරයි. සාමාන්‍යයෙන් එවැනි කෘතියක් සාර්ථක නිර්මාණයක් ලෙස පිළිගනු ලබයි. දක්ෂ කතුවරයෙකු ලෙස ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා ද තම පරමාර්ථය ඉටු කර ගැනීම සඳහා ශුභාරංචිය රචනා කිරීමේ දී කටයුතු කර ඇත.

සියලු ජාතීන්ගේ ගැලවීම ගැන කතා කරන එතුමා එම අදහස ඉටු කර ගැනීම සඳහා තෝරා ගත් කරුණු ඉතා දක්ෂ හා නිර්මාණශීලි ලෙස ඉදිරිපත් කර ඇති බව ශුභාරංචිය දෙස බැලීමේ දී පැහැදිලි වේ.

ජේසුස් වහන්සේ ලබා දුන් ගැලවීම තෝරා ගත් ජනතාව වූ ජුදා ජාතියට පමණක් නොව මුළු මිනිස් වර්ගයාට ම බව ඒත්තු ගැන්වීමට ජේසුස් වහන්සේගේ ජීවිතයෙන් ඉගැන්වීම්වලින් හා සිදුවීම්වලින් තොරතුරු ලූක් තුමා තෝරා ගෙන ඇත. ඒ අනුව ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචියෙන් ජේසුස් වහන්සේ ජුදා ජනතාවගේ පමණක් නොව මුළු මිනිස් සංහතියේ ම ගැලවුම්කරුවාණන් බව පෙන්වා දීම පරමාර්ථය කර ගනියි. මෙම අදහස මුදුන්පත් කර ගැනීම සඳහා ලූක් තුමා විවිධ කරුණු උපයෝගී කොට ගෙන ඇති ආකාරය පහත දක්වේ.

1. මතෙව් තුමා ජේසුස් වහන්සේගේ වංශාවලිය ආදි පිතෘ ආබ්‍රහම් තුමාගෙන් ආරම්භ කරයි. එතුමා ජුදා ජාතියේ ආරම්භකයා ය. "ආබ්‍රහම්ගේ ද දාවිත්ගේ ද පුත්‍ර වූ ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ වංශාවලිය මෙසේ ය" (මතෙව් 1:1). එහෙත් ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචියේ ජේසුස් වහන්සේගේ වංශාවලිය ආරම්භ කරන්නේ මනුෂ්‍ය ජාතියේ ආරම්භකයා වූ ආදම්ගෙනි "ඔහු ආදම්ගේ පුත්‍රයා ය. ඔහු දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයා ය" (ලූක් 3:23-38). මෙසේ ජේසුස් වහන්සේ ජුදා ජාතිකයන්ගේ පමණක් නොව මුළු මිනිස් සංහතියේ ම ගැලවුම්කරුවාණන් බව කීම ලූක් තුමාගේ අරමුණයි.

2. ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ උපතේ දී දේව දූතයන් ගායනා කරන්නේ, "මිහිපිට දේව ප්‍රසාදය ලත් ජනයා අතර සාමය වේවා!" කියා ය (ලූක් 2:14). මෙහි දී මිහිපිට දේව ප්‍රසාදය ලත් ජනයා" යැයි කීමෙන් ජේසුස් වහන්සේ සියලු මනුෂ්‍යයන්ගේ ගැලවුම්කරුවාණන් බව ප්‍රකාශ වේ.

3. මෝසෙස් තුමාගේ නීතියට අනුව සැම ජුදා ජාතික කුළුදුල් පිරිමි දරුවෙකු ම දේව මාලිගාවෙහි කැප කළ යුතු වේ. ජුසේ තුමා හා මරිය තුමිය ද ළදරු ජේසුස් වහන්සේ කැප කිරීම සඳහා ජෙරුසලම් දේව මාලිගාවට රැගෙන ගියහ. දෙවියන් වහන්සේගේ ගැලවීම බලාපොරොත්තුවෙන් සිටි දැහැමි බැතිමත් සිමියොන් නම් වූ මිනිසෙක් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ ආනුභාවයෙන් පූර්ණ වී ජේසුස් වහන්සේ සිය දෑතට

ගෙන මෙසේ ප්‍රශංසා කළේ ය. "සමිඳුනි, ඔබ පොරොන්දු වූ ලෙස ම දැන් ඔබ දාසය හට, ශාන්ති සිතින් යාමට ඔබ නිදහස දී ඇත. මන්ද, ගැලවීම මාගේ දෙනෙතින් දිටිමි. එය සකල ජාතීන් අබිමුව කළ ගැලවීම ද විජාතීන්ට එළිය දෙන ආලෝකය ද ඔබේ සෙනග වන ඉශ්‍රායෙල්වරුන්ගේ මහිමය ද වේ" යනුවෙනි (ලූක් 2:29-32). මෙසේ ජේසුස් වහන්සේ මුළු මිනිස් වර්ගයාට ම ආලෝකයක් හා ගැලවීමක් වන බව තහවුරු කරයි.

4. "මාගේ අසල්වැසියා කවරෙක් දැයි" එක්තරා විනයධරයෙක් (මෝසෙස් තුමාගේ නීතිය පිළිබඳ විශාරදයෙක්) ජේසුස් වහන්සේගෙන් ප්‍රශ්න කළේ ය. එයට පිළිතුරක් වශයෙන් ජේසුස් වහන්සේ මෙම උපමාව වදාළ සේක.

එක්තරා විනයධරයෙක් නැගිට, උන්වහන්සේ පරීක්ෂා කරමින් "ගුරු දේවයනි, සදාතන ජීවිතය හිමිකරගනු සඳහා මා කුමක් කටයුතු දැ"යි ඇසී ය. උන්වහන්සේ ද ඔහුට පිළිතුරු දෙමින්, "ව්‍යවස්ථාවලියෙහි ලියා ඇත්තේ කිමෙක් ද? ඔබ එය තේරුම් ගන්නේ කෙසේදැ"යි ඇසූ සේක. ඔහු උත්තර දෙමින්, "නුඹේ මුළු හෘදයෙන් ද නුඹේ මුළු ආත්මයෙන් ද නුඹේ මුළු වීර්යයෙන් ද නුඹේ මුළු බුද්ධියෙන් ද නුඹේ දෙවි වූ සමිඳාණන් වහන්සේටත් නුඹ නුඹට ප්‍රේම කරන්නාක් මෙන් නුඹේ අසල්වැසියාටත් ප්‍රේම කරන්න යනුයි" කී ය. උන්වහන්සේ, ඔබේ උත්තරය හරි ය. එසේ කරන්න. එවිට ඔබ ජීවත් වන්නෙහි යයි ඔහුට වදාළ සේක. එහෙත් ඔහු තමන් නිවැරදි බව දක්වන්නට කැමැති ව "මාගේ අසල්වැසියා කවරෙක්දැ"යි ජේසුස් වහන්සේගෙන් ප්‍රශ්න කෙළේ ය.

ජේසුස් වහන්සේ පිළිතුරු දෙමින් මෙසේ වදාළ සේක. "එක් මිනිසෙක් ජෙරුසලමෙන් ජෙරිකෝව බලා යද්දී, සොර මුළකට අසු විය; සොරු ඔහුගේ වස්ත්‍ර පැහැරගෙන ඔහුට තලා පෙළා ඔහු අඩපණ කොට දමා යන්නට ගියහ. ඒ අතර එක් පූජකයෙක් අහම්බෙන් ඒ මග යනුයේ ඔහු දැක පාරේ අනෙක් පැත්තෙන් ගියේ ය. එසේ ම ලෙවීයයෙක් ද එතැනට පැමිණ ඔහු දැක පාරේ අනෙක් පැත්තෙන් ගියේ ය. එහෙත්, ඒ මගින් ගමන් ගත් එක් සමාරිය ජාතික මිනිසෙක් ඔහු හුන් තැනට අවුත්, ඔහු දැක, අනුකම්පා උපදවා, ඔහු වෙතට ගොස් තෙල් හා මිදියුස ගල්වා, තුවාල බැඳ, තමාගේ මෘගයා පිට හිඳුවා, තානායමට ගෙන ගොස් ඔහු බලා ගත්තේ ය. පසුවදා ඔහු රිදී කාසි දෙකක් ගෙන තානායම්කාරයාට දී මොහු බලාගන්න; මෙයට වැඩියෙන් ඔබ වියදම් කරන යම් තරමක් ඇද්ද, නැවත ආ විට මම එය ඔබට ගෙවන්නෙමි"යි කී ය. ඉදින් සොරුන් අතට අසුවූ ඒ තැනැත්තාට මෙකී තිදෙනාගෙන් අසල්වැසියා වූයේ කවරෙක් ද කියා ඔබ සිතන්නෙහි ද? "ඔහුට දයාව දැක්වූ තැනැත්තා ය"යි විනයධරයා කී ය. "ඔබත් ගොස් එසේ ම කරන්නැ"යි ජේසුස් වහන්සේ ඔහුට වදාළ සේක.

(ලූක් 10:25-37)

සමරිතානුවරුන් ජුදා ජාතිකයින් නොව අන්‍ය ජාතිකයන් ය. යහපත් සමරිතානුවරයාගේ උපමාවේ දී ඇගයීමට ලක් කෙරෙනුයේ ජුදා ජාතිකයන් නොව, අන්‍ය ජාතික සමරිතානුවරයා ය.

ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචිය සම්පාදනය කළ කාලය ක්‍රි.ව. 80-85 අතර බව සාමාන්‍ය පිළිගැනීමයි. ලූක් තුමා ශුභාරංචියෙන් සිය පරමාර්ථය සාක්ෂාත් කර ගත්තා සේ අප ජීවිතවල අවසාන අරමුණ දෙවිඳුන් කරා ළඟා වීම බව වටහා ගෙන ජීවත් විය යුතු වෙමු. කුඩා කළ සිට ම යහපත් අරමුණු ඇති ව කටයුතු කර බුද්ධිමත් ව එම අරමුණු කරා ළඟා වීමට අදිටන් කර ගනිමු. එමගින් දෙමවුපියන්ගේ, ගුරුවරුන්ගේ හා වැඩිහිටියන්ගේ බලාපොරොත්තු ඉටු කරමු.

ජේසුස් වහන්සේගේ උපත මගින් සියලු ජාතීන්ට ගැලවීම ලැබිණි. අපි ද අපේ පවුලට හා මීසමට පමණක් සීමා නොවී සියල්ලන්ගේ යහපත වෙනුවෙන් කටයුතු කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචියේ පරමාර්ථය කටපාඩම් කර සටහන් පොතෙහි ලියන්න.
2. ලූක් ශුභාරංචිය එම පරමාර්ථය ඉටු කර ගත් ආකාරය දැක්වීමට උදාහරණ දෙකක් දෙන්න.

**ජීවිතයට බිඳක්**

***ඔබේ ජීවිතයේ යහපත් පරමාර්ථ මොනවා දැයි මෙනෙහි කර එය ඉටු කර ගැනීමට වෙහෙස වන්න.***

# 3 ලූක් ශුභාරංචිය හඳුන්වන නම්




ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචිය මෙසේ විවිධ නම්වලින් හැඳින්වීමට හේතු මොනවා දැයි විමසා බලමු.

### 1. යාච්ඤාවේ ශුභාරංචිය

ශුභාරංචිය පුරාවට ම "යාච්ඤාව" පිළිබඳ වැඩි අවධානයක් යොමු කරන බැවින් යාච්ඤාවේ ශුභාරංචිය ලෙස හඳුන්වනු ලැබේ. උදාහරණ:

- ජේසුස් වහන්සේ බෞතීස්මය ලබා යාච්ඤා කරමින් සිටිය දී ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ උන්වහන්සේ මත පහළ වූ සේක (ලූක් 3:21).
- අපෝස්තුලුවරුන් තෝරා ගැනීමට පෙර ද උන්වහන්සේ මුළු රැයක් ම යාච්ඤාවෙන් ගත කළ සේක (ලූක් 6:12).
- ජේසුස් වහන්සේ යාච්ඤා කරනු දක ශ්‍රාවකයන් ද ඔවුන්ට යාච්ඤා කරන ආකාරය උගන්වන ලෙස ඉල්ලා සිටි සේක (ලූක් 11:1). එවිට ජේසුස් වහන්සේ "ස්වර්ගයෙහි වැඩ සිටින" යාච්ඤාව ඉගැන්වූ සේක.

- අධෛර්ය නොවී නොකඩවා යාච්ඤා කළ යුතු බව වැන්දඹුව හා විනිශ්චයකාරයා පිළිබඳ උපමාව දක්වයි.

> ඔවුන් අධෛර්ය නොවී නොකඩවා යාච්ඤාවෙහි යෙදිය යුතු බව දක්වන පිණිස උන්වහන්සේ ඔවුන්ට මේ උපමාව වදාළ සේක. එක් නුවරක දෙවියන්ට බිය නැති, මිනිසුන්ට ගරු නොකරන විනිශ්චයකාරයෙක් වී ය. එම නුවර වැන්දඹුවක් ද වූවා ය; ඈ නොයෙක් වර ඔහු වෙත ගොස්, 'මාගේ විරුද්ධකාරයා මට කළ අයුක්තියට, යුක්තිය ඉෂ්ට කළ මැනවැ'යි කීවා ය. ඔහු කලක් ඒ ඉල්ලීම නොසලකා හැරියේ ය. පසුව ඔහු තමාට ම මෙසේ කියා ගත්තේ ය, "මා දෙවියන් වහන්සේට ගරුබිය නොපෑවත්, මනුෂ්‍යයන්ට ගරු සරු නොකළත්, මේ වැන්දඹුවගේ, කරදරය නිසා ඈ නිතර පැමිණ මා නොවෙහෙසන පිණිස, ඈට යුක්තිය ඉටු කර දෙමි"යි කිවේ ය.... දෙවියන් වහන්සේත්, දිවා රෑ දෙක්හි තමන් හට අයැදින, තමන් තෝරා ගත් අය ගැන යුක්තිය ඉටු නොකරන සේක් ද? .... උන්වහන්සේ ඔවුන්ට වහා ම යුක්තිය ඉටු කරන සේක.
>
> (ලූක් 18:1-8)

ජේසුස් වහන්සේ මෙන් අප ද එදිනෙදා ජීවිතය තුළ යාච්ඤා කිරීමට අමතක නොකළ යුතු වේ.

## 2. අන්‍ය ජාතිකයන්ගේ ශුභාරංචිය

අන්‍ය ජාතිකයන් යනු ජුදා ජාතියට අයත් නොවූවන් ය. ලූක් ශුභාරංචියේ අන්‍ය ජාතීන් පිළිබඳ ව විශේෂ අවධානයක් යොමු කරන නිසා අන්‍ය ජාතීන්ගේ ශුභාරංචිය ලෙස ද හැඳින්වේ.

- ජේසුස් වහන්සේගේ උපත **සියලු ජනතාවට** ආනන්දජනක පුවතක් බව දේව දූතයෝ ප්‍රකාශ කළහ (ලූක් 2:10-14).
- ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ විමුක්තිය අපේක්ෂාවෙන් සිටි සිමියොන් නම් දිවැසිවරයා ජේසුස් වහන්සේ **විජාතීන්ට** එළිය දෙන ආලෝකය බව ප්‍රකාශ කළේ ය (ලූක් 2:32).
- යහපත් සමරිතානුවරයා පිළිබඳ උපමාවෙන් ද අසරණ වූ තැනැත්තාට සරණ වූයේ **සමරිතානු ජාතිකයෙකි** (ලූක් 10:30-37).

## 3. දයාවේ ශුභාරංචිය

ජේසුස් වහන්සේගේ ධර්මදූත සේවාව තුළ පව්කරුවන්ට දයාව දැක්වූ බව ලූක් තුමා පෙන්වා දෙයි. උදාහරණයක් ලෙස නොමග ගිය බැටළුවෙකු සොයා යන එඬේරෙකු ලෙස ජේසුස් වහන්සේ පව්කරුවන් සොයා යන ආකාරය නැතිවුණු බැටළුවා පිළිබඳ උපමාවෙන් පැහැදිලි කරයි.

ඔබ අතුරෙන් බැටළුවන් සියයක් ඇති කවර මනුෂ්‍යයෙක්, උන්ගෙන් එකෙකු නැති වුවහොත්, අනූනව දෙනා පාළුකරයෙහි හැර දමා, නැති වූ එකා පසුපස්සේ ගොස්, ඌ සම්බ වන තුරු සොයන්නේ නැද්ද? ඒ බැටළුවා සම්බ වූ විට ඔහු ප්‍රීති වෙමින්, ඌ කර තබා ගෙන, ගෙදර අවුත් මිතුරන් ද අසල්වැසියන් ද කැඳවා, "මා සමග ප්‍රීති වන්න. මාගේ නැති වූ බැටළුවා සම්බ වී ය"යි ඔවුන්ට කියයි.

(ලූක් 15:1-6)

## 4. ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ශුභාරංචිය

වෙනත් ශුභාරංචිවලට වඩා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ ක්‍රියාකාරීත්වය ගැන සඳහන් කරන බැවින් ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ශුභාරංචිය ලෙස හැඳින්වේ.

ඒ සඳහා එක් උදාහරණයක් නම් ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ පරවියෙක් ආකාරයෙන් උන්වහන්සේ මත වැඩ සිටි සේක.

## 5. කාන්තාවන්ගේ ශුභාරංචිය

කාන්තාවන් පිළිබඳ වෙනත් ශුභාරංචිවලට වඩා සඳහන් වන නිසා කාන්තාවන්ගේ ශුභාරංචිය ලෙස නම් කෙරේ. එලෙස සඳහන් වන කාන්තාවන් කිහිප දෙනෙක් මෙසේ ය.

- ජේසුස් වහන්සේගේ මෑණියන් වූ මරිය තුමිය (ලූක් 1:26-56, 2:1-21).
- එලිසබෙත් තුමිය (ලූක් 1:5-6)
- අන්නා දිවැසිවරිය (ලූක් 2:36-38)
- නායින් නුවර වැන්දඹුව (ලූක් 7:11-17)
- පවුකාර ස්ත්‍රිය (ලූක් 7:36-50)
- සමහර කාන්තාවන් ජේසුස් වහන්සේට උපස්ථාන කිරීම (ලූක් 8:1-3)
- මාර්තා හා මරියා (ලූක් 10:38-42)
- කුදු ස්ත්‍රිය සුව කිරීම (ලූක් 13:10-17)
- ජෙරුසලම් ස්ත්‍රීන් සැනසීම (ලූක් 23:27-28)

## 6. දිළින්දන්ගේ ශුභාරංචිය

දිළින්දන් අගය කරමින් ඔවුන් දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රිය බව සනාථ කරන නිසා දිළින්දන්ගේ ශුභාරංචිය ලෙස ද දැක්වේ. උදාහරණ :-

- උන්වහන්සේගේ උපත පළමුවෙන් ම ප්‍රකාශ කළේ දුප්පත් එඬේරුන්ට ය. (ලූක් 2:10).
- දේව රාජ්‍යය අයිති දුප්පත් අයට ය. "දිළිඳු වූ ඔබ භාග්‍යවන්තයෝ ය; මන්ද, දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍ය ඔබගේ ය" (ලූක් 6:20).

## 7. කොන්වූවන්ගේ ශුභාරංචිය

කොන්කිරීම්වලට ලක්වූවන් පිළිබඳ ව විශේෂ අවධානයක් යොමු කරන නිසා කොන්වූවන්ගේ ශුභාරංචිය ලෙස ද හඳුන්වනු ලැබේ.

- සකේවුස් පිළිබඳ සිද්ධිය (ලූක් 19:1-10) ඒ සඳහා උදාහරණයකි.

සකේවුස් අයකැමියෙකි. (රෝම අධිරාජ්‍යයට බදු එකතු කරන්නෙකි). ජුදෙව් සමාජය අයකැමියන් පව්කරුවන් ලෙස සලකා කොන් කළහ. එසේ වූයේ ඔවුන් සාමාන්‍ය ජනතාව තලා පෙළා අසාධාරණ ලෙස බදු එකතු කොට වැඩිපුර එකතු කළ මුදල් ඔවුන් ළඟ තබා ගත් නිසා ය. ජේසුස් වහන්සේ එවැනි අයට අනුකම්පා කර යහමගට ගත් බව සකේවුස් පිළිබඳ සිද්ධියෙන් විස්තර කරයි.

උන්වහන්සේ ජෙරිකෝවට පිවිස, ඒ මැදින් ගිය සේක. සකේවුස් නම් ධනවත් ප්‍රධාන අයකැමියෙක් එහි විය. ඔහු ජේසුස් වහන්සේ කවුරුන් දැයි බැලීමට සෙවී ය. එහෙත් ඔහු මිටි කෙනෙකු වූයෙන් සමූහයා නිසා එය කළ නොහැකි විය. ජේසුස් වහන්සේ ඒ පාරෙන් යන්න සිටි බැවින්, ඔහු පෙරටුව දුව ගොස්, උන්වහන්සේ දක්නා පිණිස අත්තික්කා ගසට නැංගේ ය. ජේසුස් වහන්සේ ඒ ස්ථානයට පැමිණ, උඩ බලා, ඔහුට කතා කොට, "සකේවුස්, වහාම බිමට බසින්න. අද මට ඔබේ ගෙදර නවාතැන් ගන්න ඕනෑ ය"යි ඔහුට වදාළ සේක. ඔහු වහාම බැස, අවුත්, ප්‍රීතියෙන් උන්වහන්සේ පිළිගත්තේ ය. ඒ දුටු සියල්ලෝ, උන්වහන්සේ පව්කාර මනුෂ්‍යයෙකු සමග නවාතැන් ගන්නට ගිය සේක"යි කියමින් කොඳුළෝ ය. සකේවුස් නැගිට "ස්වාමීනි, මා සන්තක දෙයින් දෙකෙන් කොටසක් දිළිඳුන්ට දෙමි' යමෙකුගෙන් අයුතු ලෙස, යමක් ගෙන තිබේ නම්, ඔහුට සතර ගුණයක් ආපසු දෙමි" සමිඳාණන් වහන්සේට කී ය. ජේසුස් වහන්සේ කතා කරමින්, "ගැලවීම අද මේ ගෙදරට පැමිණ ඇත; මොහු ආබ්‍රහම්ගේ පුත්‍රයෙකි. මනුෂ්‍ය පුත්‍රයාණෝ නැති වූ දේ සොයන්නට ද ගලවා ගන්නට ද වැඩම කළ සේක"යි වදාළ සේක.

(ලූක් 19:1-10)



අපි ද අප සමග ජීවත් වන කිසිවකු කිසි ම හේතුවක් නිසා වත් හෙළා නොදැකිය යුතු වෙමු. සැමට කරුණාව දක්විය හැකි පහන් සිතක් ඇති කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ලූක් ශුභාරංචිය හඳුන්වන නම් පහක් සඳහන් කරන්න.
2. ලූක් ශුභාරංචිය "යාච්ඤාවේ ශුභාරංචිය" ලෙස නම් කිරීමට හේතු තුනක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*අසරණවූවන් හෙළා නොදැක සියල්ලන්ට හිමි ගෞරවය ලබා දෙමු.*

# 4 ලූක් ශුභාරංචියේ පණිවුඩ

ඈත අතීතයේ සිට ම මිනිස්සු පණිවුඩ හුවමාරු කර ගැනීමට නොයෙක් ක්‍රම භාවිත කළහ. අද එදාටත් වඩා ඉතා පහසුවෙන් හා විධිමත් ආකාරයට පණිවුඩ හුවමාරු කර ගැනීමට අවස්ථා ඇත.

සිතන්න...... ඔබට වැදගත් පණිවුඩයක් ලැබුණොත් ඔබ කරන්නේ කුමක් ද? ඒ පණිවුඩයෙන් කියවෙන දේ තේරුම් ගැනීමට උත්සාහ ගන්නවා නොවේ ද? එය අන් අය සමග බෙදා ගන්නවා නොවේ ද? පණිවුඩයක වටිනාකම රදා පවතින්නේ එය අදාළ පාර්ශ්වය සමග බෙදා ගැනීමෙන් ලබන ප්‍රතිචාරය නැතහොත් ප්‍රතිඵලය මත ය.

අද ඔබේ ජීවිතයට වැදගත් පණිවුඩයක් ලැබෙන දිනයක්. .... ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා විසින් රචිත ශුභාරංචිය ගැන අපි කතා කළෙමු. අද එහි අන්තර්ගත පණිවුඩය ගැන මෙනෙහි කරමු. ශුද්ධ වූ ලූක් තුමාගේ ශුභාරංචියෙහි පණිවුඩ මුළු ලෝකයට ම ය. ඒ නිසා ම ලූක් ශුභාරංචියෙහි ඇතුළත් පණිවුඩවල විශ්වීය බවක් දක්නට ලැබේ. එසේ නම් ලූක් ශුභාරංචියෙහි කිතුනු ජීවිතයට හා එහි පැවැත්මට වැදගත් වන පණිවුඩ මොනවා දැයි හඳුනා ගනිමු.

## 1. ප්‍රීතිය හා තුති පැසසුම්

සිත සතුටින් පුරවන ප්‍රශංසා ගීවලින් මෙම ශුභාරංචිය සැකසී ඇත.

- මරියාවන්ගේ උදාන ගීය (ලූක් 1:46-55)
- සෙකරියස් තුමාගේ ප්‍රශංසා ගීය (ලූක් 1:68-79)
- දේව දූතයින්ගේ පැසසුම් ගීය "අති උසස් තැන්හි දෙවිඳුන්ට මහිමය ද මිහි පිට දේව ප්‍රසාදය ලත් ජනයා අතර සාමය ද වේවා"යි ගැයූහ (ලූක් 2:14).
- විමුක්තිදායකයාණන් හඳුනා ගත් සිමියොන්ගේ ගීය (ලූක් 2:29-32)

අපි ද ප්‍රීතිමත් සැම අවස්ථාවක ම දෙවියන් වහන්සේ අමතක නොකොට උන්වහන්සේට ප්‍රශංසා කළ යුතු බව මතක තබා ගනිමු. දේව ප්‍රශංසාවෙන් ජීවිතය සරසා ගනිමු.

## 2. තමන් සතු දෙය වගකීමෙන් යුක්ත ව පරිහරණය කිරීම

- ස්නාවක ජොහන් තුමා ඇති අය නැති අය සමග බෙදා ගැනීමට ආරාධනා කරයි (ලූක් 3:10-14).
- පොහොසත් මෝඩයා පිළිබඳ උපමාවේ දී ධනයට ලොල් වීමට එරෙහි ව ජේසුස් වහන්සේ දේශනා කළ සේක (ලූක් 12:13-21, 16:14).
- ධනපතියා හා ලාසරස් පිළිබඳ උපමාවෙන් ද මේ බව අවධාරණය කරයි.

අගනා නීල-රක්ත වස්ත්‍ර හා සිනිඳු සේද රෙදි හැඳ ගත්, සැමදා සැප විහරණයෙන් කල් යැවූ එක් ධනපතියෙක් විය. ඔහුගේ නිවසේ දොරටුව ළඟ ඇඟ පුරාම වණ තිබූ ලාසරස් නම් එක් හිඟන්නෙක් ගෙනවුත් තබන ලදි. ඔහු ධනපතියාගේ කෑම මේසයෙන් වැටෙන කැබලිවලින් වුව ද සාගිනි නිවා ගැනීමට සතුටු විය. බල්ලෝ පවා ඔහුගේ වණ ලෙව කැවෝ ය. ඒ හිඟන්නා මිය ගිය පසු දේව දූතයන් විසින් ඔහු ආබ්‍රහම් ළඟට ගෙන යන ලද්දේ ය. ධනපතියාත් මැරී භූමදාන කරන ලද්දේ ය. ඔහු ආත්ම භවනෙහි වධ විඳිමින් ඇස් ඔසවා ආබ්‍රහම් ද ඔහුගේ තුරුල්ලේ හුන් ලාසරස් ද දුරින් දැක, මොරගසා, "ආබ්‍රහම් පියතුමෙනි, මට කරුණා කොට, තම ඇඟිලි තුඩ දියේ ගිල්වා, මාගේ දිව තෙමාලන පිණිස ලාසරස් එවනු මැනව. මන්ද, මම මේ ගිනි ජාලවෙහි දහදුක් විඳිමි"යි කීය. එහෙත් ආබ්‍රහම් පිළිතුරු දෙමින්, "පුත්‍රය, ඔබ ජීවත් ව සිටිය දී හැම සැපත ම ඔබට තිබුණු බව ද එලෙස ම හැම විපත ම ලාසරස්ට තිබුණු බව ද සිහි කරගන්න. එහෙත් දැන් ඔහු මෙහි සැනසිලි ලබයි; ඔබ දහදුක් විඳින්නෙහි ය."

(ලූක් 16:19-31)



ධනපතියාට ස්වර්ගයට යාමට නොලැබුණේ ලාසරස් පිළිබඳ සොයා බලා ඔහුට උදව් උපකාර නොකළ නිසා ය. ධනය දුගීන් වෙනුවෙන් වැය නොකළ නිසා ය. එම නිසා ධනයට හා ලෞකික දේවලට වහල් නොවී ඒවා වගකීමෙන් යුතු ව පරිහරණය කිරීමට අප උනන්දු විය යුතු ය. ඇති හැකි අය නැති බැරි අය සමග බෙදා ගත යුතු බව මතක තබා ගත යුතු වෙමු. ඒ සඳහා සරල චාම් දිවි පෙවෙතකට හුරු වීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. සරල චාම් දිවි පෙවෙතකට හුරු වීමට නම් අප සිතින් දිළිඳු විය යුතු වේ.

### 3. ආගමික වත් පිළිවෙත්

- ලූක් ශුභාරංචිය ආරම්භ වන්නේ සෙකරියස් තුමාගේ යාගයෙනි (ලූක් 1:5-23).
- සැම ජුදා පිරිමි දරුවකු ම දෙවියන් වහන්සේට කැප කිරීම සම්බන්ධ නීතියට ගරු කරමින් ජේසුස් වහන්සේ ද දේව මාලිගාවේ කැප කිරීමේ පිළිවෙත සඳහා ගෙන යනු ලැබූ බව ලූක් 2:22-31හි දැක්වේ.
- ජේසුස් වහන්සේ දේව මාලිගාවෙහි පාස්කු මංගල්‍යයට මරිය තුමිය හා ජුසේ තුමා සමග ගිය සේක (ලූක් 2:41-52).

සමාජයීය නීතිරීතිවලට ගරු කිරීමට අපි බැඳී සිටිමු. විශේෂයෙන් ආගමික නීතිරීති දේව වන්දනාව සඳහා අපට මග පෙන්වන බැවින් ඒවාට අවනත ව ජීවත්වීමට උත්සාහ කළ යුතු වෙමු. ජේසුස් වහන්සේ මෙන් අන් අය වෙනුවෙන් කැඩීමට, බිඳීමට, වැය වීමට සූදානම් විය යුතු වේ.

ශුභාරංචිය හෙළි කෙරෙන විශ්වීය හා සර්ව කාලීන පණිවුඩ අපි අපේ ජීවිත ආලෝකවත් කර ගැනීමට හේතු කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ලූක් ශුභාරංචියෙහි අඩංගු පණිවුඩ තුනක් සඳහන් කරන්න.
2. එම එක් පණිවුඩයක් ඔබේ ජීවිතය පොහොසත් කර ගැනීමට යොදා ගන්නා ආකාරය ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*ශුභාරංචි පණිවුඩය ජීවිතයට ආලෝකයක් කර ගනිමු.*

# 5 ලූක් ශුභාරංචියේ සැලැස්ම

ඔබේ නිවස ගැන මදකට සිතන්න.... නිවසට ඇතුළු විය හැක්කේ කොතනින් ද? නිවසේ කාමර කීයක් තිබේ ද? ඒවා වෙන් කර ඇත්තේ මොනවාට ද? එහි දොරවල් හා ජනේල ඇත්තේ කෙසේ ද? කීයක් ද? නිවසෙහි සැලැස්ම සම්බන්ධයෙන් ඔබට ඇති දැනුම නිසා නිවස තුළ පහසුවෙන් ජීවත් වීමට ඔබට හැකියාව තිබේ. ඔබේ නිවසට සැලසුම් කරුවෙක් සිටියේ ය. ඔහුගේ සැලැස්ම තුළ ඔබේ නිවස ඉදි වී ඇත.

පොතක ද ආකෘතියක් ඇත. අපට පොතෙහි සැලැස්ම පිළිබඳ අවබෝධයක් ඇත්නම් එය පහසුවෙන් පරිහරණය කිරීමට හැකියාව ඇත.

ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා ද දක්ෂ කතුවරයෙකු ලෙස සැලැස්මක් ඇති ව තම ශුභාරංචිය රචනා කර ඇත. ඒ නිසා ම ශුභාරංචිය පහසුවෙන් කියවීමටත් තේරුම් ගැනීමටත් හැකියාව ඇත.

## හැඳින්වීම (ලූක් 1:1-4)

දක්ෂ ලේඛකයකු සිය කෘතිය පිළිබඳ හැඳින්වීමක් කරයි. එලෙස ම ලූක් තුමා ද තම ශුභාරංචිය ආරම්භයේ දී හැඳින්වීමක් කරයි (ලූක් 1:1-4). ලූක් තුමා වාර්තා කරන කරුණු ඇසින් දුටු සාක්ෂි නොව ඇසින් දුටු අයගෙන් දැන ගත් ඒවා ය. ලූක් තුමාට අවශ්‍ය වනුයේ ඒකරාශී කර ගත් කරුණු විධිමත් ලෙස ගොනු කර දැක්වීමටයි.

මෙතුමා සිය කෘතිය පිළිගන්වන්නේ "ශ්‍රීමත් තියෝපිලස් තුමා" වෙත ය (ලූක් 1:1). ලූක් ශුභාරංචියේ දෙවන වෙළුම ලෙස සැලකෙන අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා පොත ද පිළිගන්වා ඇත්තේ මෙම තැනැත්තාට ය (ක්‍රියා 1:1). "තියෝපිලස්" යන්නෙහි තේරුම "දෙවියන් වහන්සේගේ මිත්‍රයා" යන්නයි. "ශ්‍රීමත්" යන යෙදුමෙන් ඔහු සමාජයේ උසස් නිලධාරියෙකු ලෙස සැලකිය හැකි ය.

## ජේසුස් වහන්සේගේ ළමා විය පිළිබඳ කතා (ලූක් 1:5-2:52)

ජේසුස් වහන්සේගේ ළමා විය පිළිබඳ ව ශුභාරංචි කතුවරු දෙදෙනෙක් කරුණු ඉදිරිපත් කරති. ඒ දෙදෙනා නම් ශුද්ධ වූ මතෙව් තුමා හා ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා ය. ලූක් තුමාට අවශ්‍ය වන්නේ විධිමත් වෘත්තාන්තයක් නිර්මාණය කිරීම නිසා ජේසුස් වහන්සේගේ උපතේ සිට කරුණු පෙළ ගස්වා ඇත. ජේසුස් වහන්සේගේ උපත (ලූක් 2:1-20), ජේසුස් වහන්සේ දේව මාලිගාවේ දී කැප කරනු ලැබීම (ලූක් 2:22-38), ජේසුස් වහන්සේගේ ළමා විය (ලූක් 2:39-40) හා වයස අවුරුදු 12 දී දෙමාපියන්ගෙන් මගහැරී නැවත දේව මාලිගාවේ දී ම සොයා ගනු ලැබීම (2:41-52) මෙහි විස්තර කර ඇත.

## ජේසුස් වහන්සේගේ දූත මෙහෙවර සඳහා සූදානම (ලූක් 3:1-4:13)

ජේසුස් වහන්සේ පිළිගැනීමට ජනතාව සූදානම් කිරීමේ වගකීම පැවරී තිබුණේ ස්නාවක ජොහන් තුමාට ය. මෙතුමා දේශනා කරමින් හා ජලයෙන් බෞතීස්ම කරමින් ජනතාවගේ සිත්සතන් ජේසුස් වහන්සේ පිළිගැනීමට සූදානම් කළේ ය. යෙසායා දිවැසිවරයා සඳහන් කරන ආකාරයට පාළුකරයෙහි මොරගසන හඬ ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ ය (යෙසායා 40:3-5). අතීතයේ සිටි සියලු දේව සේවකයන්ට වඩා මෙතුමා ශ්‍රේෂ්ඨ ය. ජේසුස් වහන්සේගේ පැමිණීම හා උන්වහන්සේගේ කාර්යයට මිනිස් සිත් සතන් ආධ්‍යාත්මික ව සූදානම් කිරීමේ වගකීම පැවරෙන්නේ ස්නාවක ජොහන් තුමාට ය. එතුමා පාළුකරයේ යාච්ඤාවේ හා දැඩි මර්දන ක්‍රියාවල නිරත වෙමින් දුෂ්කර ජීවිතයක් ගත කළ අතර සත්‍යයට සාක්ෂි දුරූ උදාර පුද්ගලයෙකි.

## ගලීලයේ සේවාව (ලූක් 4:14-9:50)

ජේසුස් වහන්සේ සිය ප්‍රසිද්ධ ජීවිතය ආරම්භ කරන්නේ ගලීලයෙනි. උන්වහන්සේගේ ඉගැන්වීම් හා සුව කිරීම් සම්බන්ධ තොරතුරු සමහරක් මෙම කොටසෙහි දක්නට ඇත.

## ගලීලයේ සිට ජෙරුසලම දක්වා ගමන (ලූක් 9:51-19:27)

ගලීලයේ සේවාව නිම වූ පසු ජේසුස් වහන්සේ ජෙරුසලමෙහි සේවයට පිටත් ව ගිය සේක. කිතුනු දිවිය ගත කිරීමට අවශ්‍ය උපදෙස් රාශියක් මෙම කොටසෙහි ඇත.




## ජෙරුසලමේ දී කළ සේවාව (ලූක් 19:28-21:38)

ජේසුස් වහන්සේ ජෙරුසලමෙහි කළ සේවාවන් මෙහි විස්තර වේ.

i. ලූක් 19:28-44 ජේසුස් වහන්සේ ගොබ් ඉරුදින කොටළුවෙකු පිට නැග ජෙරුසලමට පිවිසීම මෙහි විස්තර කරයි.

ii. ලූක් 19:45-48 දේව මාලිගාව තුළ වෙළඳාම් කළ වෙළෙඳුන් පලවා හැරීම මෙම කොටසෙහි විස්තර වේ.

iii. ලූක් 20:1-21:37 ජේසුස් වහන්සේ ජෙරුසලමෙහි කළ කී දේවල් මෙහි විස්තර වේ.

## දුක් විඳීම, උකුත් වීම, උත්ථානය හා දර්ශන වීම් (ලූක් 22:1-24:53)

ශුභාරංචිවල ඉතාමත් වැදගත් කොටසක් ලෙස සැලකෙන පාස්කු අභිරහස (ජේසුස් වහන්සේගේ දුක් විඳීම, උකුත් වීම හා උත්ථානය) සම්බන්ධ පුවත මෙහි දැක්වේ. එම්මාවුස් මාර්ගයෙහි ජේසුස් වහන්සේට හමු වූ ශ්‍රාවකයින් දෙදෙනා සම්බන්ධ පුවත ද මෙහි ඇත.

ඕනෑම කාරණයක සාර්ථකත්වය, ඒ සඳහා කරනු ලබන සූදානම මත රඳා පවතී. සැලැස්ම ඇති තැන, නැති තැනට වඩා ක්‍රමානුකූල ය. ඔබට දක්ෂයකු වීමට අවශ්‍ය නම් ඔබ ඒ සඳහා සූදානම් විය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ලූක් ශුභාරංචියේ සැකැස්මෙහි ඇති ප්‍රධාන කොටස් නම් කරන්න.
2. සිතියමේ පහත සඳහන් ස්ථාන හඳුනාගෙන එම ස්ථාන වැදගත් වීමට හේතුව සඳහන් කරන්න.
   (බෙත්ලෙහෙම, ගලීලය, නාසරෙත්, ජොර්දාන් ගඟ, ජෙරුසලම)



**ජීවිතයට බිඳක්**

*සාර්ථක ජීවිත පැවැත්මකට පිළිවෙළ හෝ ක්‍රමානුකූල බව අත්‍යවශ්‍ය බැවි වටහා ගෙන අපේ ජීවිත සකස් කර ගනිමු.*

# 6 මෙසියානික අනාවැකි



6.1 රූපය - ආදම් සහ ඒව

අපේ ආදි මවුපියන් වූයේ ආදම් සහ ඒව ය. ඔවුහු දෙවියන් වහන්සේට අකීකරු වූහ. එම නිසා ඔවුන් ඒදන් උයනෙන් නෙරපනු ලැබිණි. තම වරදෙන් හා තම කැමැත්තෙන් පාපයට වැටුණු මිනිසාට දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රේම කළ සේක. අහිමි වූ සදාතන ජීවිතය නැවත උදා කර දෙන පිණිස ගැලවුම්කරුවෙකු එවීමට පොරොන්දු වූ සේක.

## ආබ්‍රහම් තුමාගේ කැඳවීම

ලෝක ගැලවුම්කරුවාණන් වූ ජේසුස් වහන්සේ මෙලොවට එවීම සඳහා ගැලවීමේ ඉතිහාසය සූදානම් කිරීමට දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් තුමා කැඳවූ සේක.

සමිඳාණන් වහන්සේ ආබ්‍රම්ට (ආබ්‍රහම්ට) කතා කොට, "නුඹේ මව් බිම ද නුඹේ නෑදෑයන් ද නුඹේ පියාගේ ගෘහය ද අත්හැර දමා, මා පෙන්වන්නට යන දේශයට යන්න. මම නුඹ මගින් විශාල ජාතියක් ඇති කරන්නෙමි. මම නුඹට ආශිර්වාද කරන්නෙමි; නුඹේ නාමය ... කීර්තියට පමුණුවන්නෙමි. නුඹට ආසිරි පතන අයට මමත් ආසිරි පතමි. නුඹට දෙස් තබන අයට මමත් දෙස් තබමි. නුඹ මගෙන් ආසිරි ලත් අයුරින් මිහි මත සව් සත ආසිරි ලබනු ඇත."

(උත්පත්ති 12:1-3)

මෙම කැඳවීමට පිළිතුරු දුන් ආබ්‍රහම් තුමා, දෙවියන් වහන්සේ කී ලෙස පොරොන්දු දේශය බලා පිටත් විය. මෙය එතුමාගේ දැඩි විශ්වාසයට සාක්ෂියකි.

ආබ්‍රම්ට වයස අවුරුදු හැත්තෑපහක් වූ කල සමිඳාණන් වහන්සේ ඔහුට වදාළ ලෙසට, ඔහු හාරාන් දේශයෙන් පිටත් විය .... මෙසේ ආබ්‍රම් සිය බිරිඳ වන සාරයි ද තම සොහොයුරාගේ පුත් වන ලොත් ද හාරාන් දේශයෙන් රැස් කර ගත් සියලු සම්පත් හා දැසි දසුන් ද රැගෙන කානාන් දේශය බලා නික්ම ගොස් එහි සැපත් විය. ආබ්‍රම්, ඒ දේශය ඔස්සේ ගමන් කර ෂෙකෙම් නගරයේ ශුද්ධ භූමිය වන මොරේහි ආලෝන අරඹ දක්වා පැමිණියේ ය. එකල ඒ රටේ කානානිවරු සිටියෝ ය.

(උත්පත්ති 12:4-6)

## මෙසියස් වහන්සේ පිළිබඳ දිවැස් වැකි

දෙවියන් වහන්සේ මෙලෙස ආබ්‍රහම් තුමා කැඳවනු ලැබූවේ ලෝක ගැලවුම්කරුවාණන් වූ ජේසුස් වහන්සේ මෙලොවට එවීමට ජාතියක් බිහි කිරීමට ය. එම ජාතිය වූයේ ජුදා ජාතියයි. එම ජාතියේ ශ්‍රේෂ්ඨ රජතුමෙක් වූයේ දාවිත් රජතුමා ය. දවිත් රජතුමාගෙන් ලෝක ගැලවුම්කරුවාණන් පැමිණෙන බව නාතාන් දිවැසිවරයා දාවිත් රජතුමාට දන්වනු ලැබුවේ පහත වචනවලිනි.

නුඹේ ආයු කාලය සම්පූර්ණ වී නුඹේ පියවරුන් සමග සැතපුණු කල්හි, මම නුඹෙන් පැවත එන නුඹේ ම දරුවෙකු නුඹට පසු රජකමට නංවා ඔහුගේ රාජ්‍යයෙහි ඔහු ස්ථිර කරන්නෙමි... නුඹේ වංශය ද රාජශ්‍රීය ද මා ඉදිරියෙහි සදහට ම ස්ථිර කරනු ලබන්නේ ය. නුඹේ සිංහාසනය සදහට ම පිහිටුවනු ලබන්නේ ය."

(2 සාමුවෙල් 7:12-16)

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අපගේ රජාණෝ ය. උන්වහන්සේගේ රාජ්‍යය සදහට ම පවතින්නේ ය.

ජේසුස් වහන්සේ කන්‍යාවකගෙන් ඉපදීමට නියමිත බව පහත දිවැස් වැකිය පෙන්වා දෙයි.

සමිඳාණන් වහන්සේ ම නුඹලාට ලකුණක් දෙන සේක. බලන්න, කන්‍යාවක් පිළිසිඳ ගෙන පුත්‍රයෙකු බිහි කරන්නී ය; එම්මානුවෙල් යන නම ඔහුට තබන්නී ය.

(යෙසායා 7:14)

එම කන්‍යාව වූයේ මරියෝත්තමාවන් ය. එතුමියගේ පුත්‍රයාට ලැබෙන නාමය එම්මානුවෙල් ය. එහි අර්ථය "දෙවියන් වහන්සේ අප සමග ය" යන්නයි. ජේසුස් වහන්සේ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයාණන් වන නිසා උන්වහන්සේගේ උපත තුළින් දෙවියන් වහන්සේ අප සමග විසීමට පැමිණි සේක.

එම්බා බෙත්ලෙහෙම් එප්‍රාතා!
    තී ජුදාහි ගෝත්‍රවලින්
    ඉතා අල්ප වන්නෙහි ය.
එහෙත්, ඉශ්රායෙල් කෙරෙහි
    අධිපතියා වීමට කෙනෙක්
    තී කෙරෙන් නැගී එන්නේ ය.
එතුමන්ගේ පෙළපතේ මුල
    දුරාතීතයෙන් ද
    පැරණි යුගයෙන් ද එන්නකි" .... එතුමාණෝ සාමදානය ගෙන දෙන සේක.

(මීකා 5:2-5)

මෙම බයිබල් පාඨය අනුව ජේසුස් වහන්සේ හෙවත් මෙසියස් වහන්සේ උපත ලබන්නේ බෙත්ලෙහෙමේ ය. උන්වහන්සේ සාමයේ කුමාරයාණෝ ය. නැති වී ගිය දේව සබඳතාව ගොඩනගමින් උන්වහන්සේ අපට සාමය උදා කරන සේක.

දෙවියන් වහන්සේගේ ගැලවීමේ සැලැස්ම පූර්ණත්වයට පත් කිරීම සඳහා කැඳවනු ලැබූවෝ දේව හඬට සවන් දී කීකරු වූහ. අප ද එම දේව සැලැස්මට අනුගත විය යුතු ය. දෙවියන් වහන්සේ අප ද විවිධ තත්ත්වයන් තුළ විවිධ සේවාවන් සඳහා කැඳවන සේක. දෙවියන් වහන්සේගේ ගැලවීමේ සැලැස්ම අප විශ්වාසයෙන් යුතු ව පිළිගත යුතු ය. දේව වචනයෙන් අපට ද දේව සැලැස්ම අනාවරණය වේ. සියල්ලෝ ම දෙවියන් වහන්සේගේ ගැලවීමේ සැලැස්මේ හිමිකාරත්වය ලබති.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මෙසියස් වහන්සේ පිළිබඳ ව දිවැසිවරුන් ඉදිරිපත් කළ දිවැස් වැකි තුනක් සඳහන් කරන්න.
2. දේව සැලැස්මට අනුගාමී වීමට ඔබට කළ හැකි දේවල් තුනක් ලියන්න.
3. පහත සඳහන් විවිධ සේවා සඳහා ඔබට කැඳවීමක් ලැබුණොත් දේව දරුවෙකු ලෙස ක්‍රියා කරන ආකාරය වෙන වෙන ම දක්වන්න.
   - අ) පන්තියේ නායකත්වයට පත් කිරීම
   - ආ) පාසලේ දිව්‍ය පූජාව සංවිධානය කිරීමට පත් කිරීම
   - ඇ) පාසලේ ක්‍රීඩා නායක ලෙස පත් කිරීම
   - ඈ) මීසමේ ශ්‍රමදානයකට සහභාගි වීමට අවස්ථාව ලැබීම.

**ජීවිතයට බිඳක්**

- *දෙවියන් වහන්සේගේ හඬට කීකරු වෙමු.*
- *පැවරෙන වගකීම් උද්යෝගයෙන් ඉටු කරමු.*
- *දේව දරුවන් ලෙස ක්‍රියා කරමින් ශුද්ධ වූ සභාව පෝෂණය කරමු.*

# 7 සඵල වූ මෙසියානික අනාවැකි

## සෙකරියස් තුමාට ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ උපත දැනුම් දීම

සෙකරියස් තුමා ජුද ආගමේ පූජකයෙකි. එක්තරා දවසක් ස්වාමීන් වහන්සේගේ ශුද්ධාසනයට පිවිස සුවඳ දුම් පූජා කිරීමේ වාරය, දාදු දැමීමෙන්, සෙකරියස් තුමාට පැවරිණි. ස්වාමීන් වහන්සේගේ දූතයෙක් එතුමාට දර්ශනය විය. සෙකරියස් තුමා ඔහු දැක කැළඹී බියපත් විය. දේව දූතයා එතුමාට කතා කොට මෙසේ පැවසී යː

> සෙකරියස්, බිය නොවන්න. මන්ද, ඔබේ යාච්ඤාව අසනු ලැබී ය. ඔබේ බිරිඳ වන එලිසබෙත් ඔබගෙන් පුතෙකු ලබන්නී ය. ඔහුට ජොහන් යයි නම් තබන්න.
>
> (ලූක් 1:13)

එම දේව පණිවුඩය අදහා ගත නොහැකි වූ මහලු සෙකරියස් තුමා දේව දූතයාගෙන් මෙසේ විමසා සිටියේ යː

> මා මෙය දැනගන්නේ කෙසේ ද? මම මහල්ලෙක්මි; මාගේ භාර්යාව ද වයස්ගත ව සිටී.
>
> (ලූක් 1:18)

දේව පණිවුඩය අවිශ්වාස කළ සෙකරියස් තුමාට විපාක හිමි විය.

> බලන්න, නියම කාලයෙහි ඉටුවන්න යන, මා කී දේ ඔබ අවිශ්වාස කළ බැවින්, මේ කාරණා සිදු වන දවස දක්වා ඔබ කතා කළ නොහැකි ව නිහඬ වනු ඇත.
>
> (ලූක් 1:20)

සෙකරියස් තුමා හා එලිසබෙත් තුමිය මහලු ව සිටිය දී දේව දූතයා ප්‍රකාශ කළ පරිදි ම දරුවෙකු ලැබිණි. එමගින් දේව දූතයා ප්‍රකාශ කළ අනාවැකිය ඉටු විය.

## මරිය තුමියට ජේසුස් වහන්සේගේ උපත දැනුම් දීම

ගාබ්‍රියෙල් දේව දූතයා ගලීලයේ නාසරෙත් නුවර විසූ දාවිත් රජ පරපුරෙන් පැවත එන ජුසේ තුමාට විවාහ ගිවිසුම් දී සිටි කන්‍යා මරිය තුමිය වෙත පැමිණ මෙසේ පැවසී ය.

> විපුල ප්‍රසාද ලත් උත්තමිය, ඔබට මංගල වේ; සමිඳාණන් වහන්සේ ඔබ සමග ය.
>
> (ලූක් 1:28)

එම දේව පණිවුඩය අසා මරිය තුමිය අතිශයින් කැළඹී මේ කෙබඳු ආචාරයක් දැයි සිත සිතා සිටින විට දේව දූතයා නැවත එතුමිය ඇමතුවේ ය.

> මරියාණනී, බිය නොවන්න, ඔබ දෙවියන් වහන්සේගෙන් වරප්‍රසාද ලද්දෙහි ය. මේ බලන්න, ඔබ පිළිසිඳගෙන පුතෙකු ලබන්නෙහි ය; උන්වහන්සේට ජේසුස් යන නාමය තබන්න. උන්වහන්සේ ශ්‍රේෂ්ඨ වන සේක, පරමෝත්තමයාණන්ගේ පුත්‍රයාණෝ යයි කියනු ලබන සේක; උන්වහන්සේගේ පිය වූ දාවිත්ගේ සිංහාසනය දෙවි ස්වාමින් වහන්සේ උන්වහන්සේට ප්‍රදානය කරන සේක; උන්වහන්සේ ජාකොබ්ගේ වංශය කෙරෙහි සදහට ම රජකම් කරන සේක; උන්වහන්සේගේ රාජ්‍යය කෙළවරක් නොදක්නේ ය"
>
> (ලූක් 1:30-33)

මරිය තුමිය ගාබ්‍රියෙල් දේව දූතයාගේ පණිවුඩය දැඩි ලෙස විශ්වාස කර දේව හඬට කීකරු වූවා ය.

## ජුසේ තුමාට ජේසුස් වහන්සේගේ උපත දැනුම් දීම

මරිය තුමිය හා ජුසේ තුමා විවාහ ගිවිසගෙන සිටිය දී එතුමිය ගැබ්ගෙන සිටින බව ජුසේ තුමා දැන ගත්තේ ය. සත් පුරුෂයෙකු වූ ජුසේ තුමා, එතුමිය ප්‍රසිද්ධියේ නින්දාවට නොපමුණුවන අදහසින්, රහසින් එතුමිය අත්හැර දමන්නට සිතා ගත්තේ ය. එහෙත් එතුමා මේ කාරණය ගැන කල්පනා කරමින් සිටිය දී සමිඳාණන් වහන්සේගේ දූතයෙක් සිහිනයකින් එතුමාට දර්ශනය වී මෙසේ ප්‍රකාශ කළේ ය.

දාවිත්ගේ පුත් ජෝසෙප්, ඔබේ බිරිඳ වන මරියා පාවා ගන්නට බිය නොවන්න; මන්ද, ඈ ගැබ්ගෙන ඇත්තේ ශුද්ධාත්මයාණන් අනුහසිනි. ඈ පුතෙකු බිහි කරන්නී ය; උන්වහන්සේට ජේසුස් යන නාමය තැබිය යුතු ය; මන්ද සිය සෙනඟ ඔවුන්ගේ පාපවලින් මුදාලන්නේ එතුමාණෝ ය.

(මතෙව් 1:20-21)

ජුසේ තුමා නින්දෙන් අවදි වූ විට සමිඳාණන් වහන්සේගේ දූතයා එතුමාට අණ කළ ලෙස සිය බිරිඳ කැන්දගෙන ගියේ ය.

## ජේසුස් වහන්සේගේ උපත

කලකට පෙර ඒ බෙත්ලෙහෙමේ - ශුද්ධ වූ නගරේ
ජේසු මෙලොවට බිහි වුණේ - පුංචි ගවමඩුවේ //

උඳුවප් මාසේ සීතල දවසක මැදියම් රෑ යාමේ
දෙව්මවු තුරුලේ උණුසුම ලබමින් මේ ලෝකෙට ආවේ

සීත සුළං රැළි දසත හමද්දී සැතපීලයි උන්නේ
දුප්පත් එඬේරු මේ බව දැන ගෙන ගවලෙන වෙත යන්නේ

මරිය තුමීගේ පෙම්බර මුහුණේ එළියක් දිස්වූයේ
ජුසේ තුමා කිසිදාකත් නෑ දෙව් අණකට පිටුපෑවේ

වටපිට රොක් වී උම්බෑ ගාමින් හරකුන් කෑ ගසතී
රජතුන් කට්ටුව බිළිඳු ළඟ වැටී පඬුරු ඔප්පු කරතී

මිනිස් සමාජය පාපෙන් බේරා ගන්නට මෙහි ආවා
දිවැස්වරුන් බොහෝ කලකට පෙර කී දේ ඉන් ඉටුවූවා

ඉහත ගීතිකාව තාලයට ගායනා කරන්න.

ජේසුස් වහන්සේගේ උත්පත්තිය ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා වාර්තා කරන්නේ මෙසේ යඃ

එසමයෙහි, අධිරාජ්‍යයේ සියලු වැසියන්ගේ සංගණනයක් ගැනීමට අගොස්තුස් අධිරාජයා වෙතින් නියෝගයක් නික්මිණි. මේ වනාහි කුරේනියස් සිරියාවේ ආණ්ඩුකාරයා ව සිටිය දී කරන ලද පළමුවන සංගණනය යි. සියල්ලෝ ලියාපදිංචි වනු පිණිස තම තමන්ගේ නුවරවලට ගියහ. ජෝසෙප් ද දාවිත්ගේ වංශය හා පෙළපතට අයිති වූයෙන්, ගලීලයේ නාසරෙත් නුවරින් නික්ම ජුදයේ බෙත්ලෙහෙම් නම් දාවිත්ගේ නුවර බලා ගියේ ය. ඔහු ගියේ, තමාට විවාහ ගිවිසුම් දුන්, ගැබ්ගෙන සිටි මරිය තුමී සමග ලියාපදිංචි වන පිණිස ය. තව ද, ඔවුන් එහි සිටිය දී ඇගේ ප්‍රසව කාලය සම්පූර්ණ විය. ඈ කුලුඳුල් පුත්‍රයා බිහි කොට රෙදිවලින් ඔතා, නවාතැන්ගෙයි ඉඩකඩ නොතිබුණු බැවින්, ගව ඔරුවක බැවූවා ය.

(ලූක් 2:1-7)



ජේසුස් වහන්සේගේ උත්පත්තියත් සමග උන්වහන්සේ පිළිබඳ ව දිවැසිවරු පවසා තිබූ දිවැස් වැකි සඵල විය. මරිය තුමිය දේව හඬට කීකරු වී තමන් මුළුමනින් දෙවියන් වහන්සේට කැප කළා ය. ජුසේ තුමා ද දේව හඬට සවන් දුන්නේ ය. දෙවියන් වහන්සේගේ හඬට අප ද කීකරු විය යුතු ය. දෙවියන් වහන්සේ විවිධ මාර්ගවලින් අපට කතා කරන සේක. අපි ඒ හඬට ඇහුම්කන් දිය යුතු වෙමු. ජේසුස් වහන්සේ දිළින්දෙකු ලෙස බෙත්ලෙහෙමේ උපත ලැබූ අතර උන්වහන්සේ දිළින්දන්ගේ සිත් සනසන සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පහත සඳහන් බයිබල් පාඨයන්හි අවස්ථා සම්බන්ධය වෙන වෙන ම ලියන්න. (කවරෙකු විසින් කාහට කියන ලද්දක් ද?)
   i. "මා මෙය දැනගන්නේ කෙසේද? මම මහල්ලෙක්මි;"
   ii. "විපුල ප්‍රසාද ලත් උත්තමිය, ඔබට මංගල වේ; සමිඳාණන් වහන්සේ ඔබ සමග ය"
   iii. ".... මන්ද සිය සෙනඟ ඔවුන්ගේ පාපවලින් මුදාලන්නේ එතුමාණෝ ය"



**ජීවිතයට බිඳක්**

*දේව වචනය මෙනෙහි කිරීමටත් එමගින් අනාවරණය වන දේව හඬට අවනත ව ජීවත් වීමටත් කටයුතු කරමු.*

# 8 ශුද්ධ වූ ස්නාවක ජොහන් තුමා



8.1 රූපය - ශුද්ධ වූ ස්නාවක ජොහන් තුමා

සෙකරියස් තුමා සහ එලිසබෙත් තුමිය ශුද්ධ වූ ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ දෙමාපියෝ වූහ. මව වූ එලිසබෙත් තුමිය දේව මාතාවන්ගේ ඥාතිවරියකි. සෙකරියස් පූජා පූජක පෙළපතට අයත් වූවෙකි.

ස්නාවක ජොහන් තුමා උපත ලබා අටවන දිනයේ දී චර්මච්ඡේදන පිළිවෙත සිදු කිරීමට හා නම් තැබීමට සූදානම් වූ අවස්ථාවේ සෙකරියස් තුමා ස්වාමීන් වහන්සේගේ දූතයා කී නම ප්‍රකාශ කළ පසු එතුමාගේ ගොළු බව දුරු විය.

> ඔහු ලියන ලෑල්ලක් ඉල්ලාගෙන, "ඔහුගේ නම ජොහන් ය"යි ලිවී ය. සියල්ලෝ ම මවිත වූහ. එකෙණෙහි ම ඔහුගේ කතා ශක්තිය ලැබිණි.
>
> (ලූක් 1:63-64)

ස්නාවක ජොහන් තුමා ජනතා මෙහෙවර ආරම්භ කළේ ජොර්දාන් ගඟේ ඒනොන් තොටුපළ ආශ්‍රිත ප්‍රදේශයේ ය. පළගැටියන් හා වන මී එතුමාගේ ආහාරය විය. ඔටු ලොම් වස්ත්‍රයක් ඇඳ, ඉඟ වටා හම් පටියක් බැඳ සිටි මෙතුමාට පැවරුණු දේව කාර්යය වන්නේ මෙසියස් වහන්සේගේ, එනම් වඩින්නට සිටින තැනැන් වහන්සේ වූ ජේසුස් වහන්සේගේ පෙරමග සූදානම් කිරීම ය.

## ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ දේශනය (ලූක් 3:1-14)

ස්නාවක ජොහන් තුමා හමු වී, දේව පණිවුඩයකට සවන් දෙන්නට සමාජයේ සැම තරාතිරමකට ම අයත් ජන කොටස් පැමිණියෝ ය. අවශ්‍ය ව තිබුණේ ගැලවුම්කරුවාණන් පිළිගැනීමට ජනතාව සුදනම් කිරීම ය. ඒ සඳහා සැබෑ ජීවිත වෙනස් වීමක් ඇති කළ යුතු විය. මෙතෙක් ගත කළ පාපකාරී, ආත්ම වංචනික, ආත්මාර්ථකාමී, වංක තත්ත්වයෙන් මිදී නවතාවකට පත් විය යුතු විය. මෙවන් පසුබිමක ස්නාවක ජොහන් තුමා ජොර්දන් ගඟ අවට ප්‍රදේශයේ සැරිසරමින්, පව් කමාව පිණිස පසුතැවී සිත් හරවා ගෙන බෞතීස්ම ස්නාපනය ලබන්නැයි ප්‍රකාශ කළේ ය (ලූක් 3:3).

එදා සමාජයේ ඉහළ ම මට්ටමේ වැජඹුණ ප්‍රභුවරුන් අමතා මෙසේ ප්‍රකාශ කළේ ය.

> එම්බා පොළොං වංශය, එන්න තිබෙන උදහසින් පලා යන්න නුඹලාට අවවාද කෙළේ කවරෙක් ද? එබැවින් ආබ්‍රහම් අපේ පියාණෝ යයි සිතින් කියා ගන්න පටන් නොගෙන මනස්ථාප වූ බව දක්වෙන ලෙස හැසිරෙන්න.
>
> (ලූක් 3:7-8)

අහංකාරයෙන් පිම්බී සිටි ප්‍රභූ ජනතාව නිතර ම සිතුවේ තමන් කුමන නොපනත්කම් කළත් ඒවා සියල්ල ඔවුන්ගේ ආදි පියා වූ ආබ්‍රහම් තුමාගේ ප්‍රබල ධර්මිෂ්ඨකම නිසා මැකී යන බව ය. ඒ නිසා ඔවුහු ආබ්‍රහම් තුමාගේ නම විකුණමින් සමාජයේ නොයෙකුත් දූෂිත ක්‍රියාවන්හි නිරත වූහ. ඒ නිසා ආබ්‍රහම් තුමාගේ පරපුරට අයත් වීම නිසා ම ගැලවීම ඔවුනට නොලැබෙන බවත්, ඒ සඳහා මනස්ථාපනය වීම අත්‍යවශ්‍ය බවත් ස්නාවක ජොහන් තුමා අවධාරණය කළේ ය. එලෙස ම අපට ද ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ පමණින් ගැලවීම නොලැබේ. ඒ සඳහා අපගේ පව්වලට මනස්ථාපනයක් ඇති කර ගෙන පාපයෙන් එතෙර වී දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න ව ජීවත් විය යුතු වේ.

ස්නාවක ජොහන් තුමා ජුදා නායකයන් දුටුවේ පොළඟුන් ලෙස ය. පොළඟා බැලූ බැල්මට බාහිර ව ඉතා දැකුම්කලු වර්ණ රටා සහිත සමකින් යුක්ත ය. එහෙත් ඇතුළාන්තයේ ඇත්තේ මාරක විෂකි. සමාජයට අවශ්‍ය වන්නේ මෙවැනි ආත්මාර්ථකාමී රැවටිලිකාර වෙස්මුහුණු දමා ගත් බිහිසුණු පුද්ගලයන් නොවේ.  ඔවුන් තුළ මිනිසත්කම නැත. සමාජයට අවශ්‍ය වන්නේ යහපත් මිනිසුන් ය. ඒ සඳහා සැබෑ සිත් හැරීමක් අවශ්‍ය ය. සිත්හැරීම ඇති වන්නේ අවංක පසුතැවිල්ලකිනි. පසුතැවිලි වීමට නිහතමානී ව තම දුර්වලකම්, අඩුපාඩු, වැරදි පිළිගැනීම අවශ්‍ය වේ. එසේ නොවුව හොත් සිදු වන දේ ස්නාවක ජොහන් තුමා ප්‍රකාශ කරන්නේ මෙසේ ය.

දැනටමත් පොරොව ගස් මුල්වලට එල්ල කර ඇත. එබැවින් හොඳ පල නොදරන සියලු ගස් කපා ගින්නෙහි හෙළනු ඇත.
(ලූක් 3:9)

මෙලෙස මානව ඉතිහාසයේ තීරණාත්මක මොහොත උදාවී ඇති බව පෙන්වා දෙයි. මේ අනුශාසනයෙන් නොසන්සුන් වූ ජනතාව, "දැන් අප කුමක් කළ යුතු ද"යි නැගූ ප්‍රශ්නයට දෙන්නේ ඉතා අගනා පිළිතුරකි.

අඳන දෙකක් ඇති අය නැති අයට දෙත් වා; කෑම ඇති අය කෑම නැති අයට දෙත් වා;
(ලූක් 3:11)

පුද්ගලයෙකුට අවම වශයෙන් අඳන දෙකක් අවශ්‍යය ය. එකක් සේදූ විට අනෙක භාවිත කළ හැකි ය. මෙයින් ස්නාවක ජොහන් තුමා අපට ආරාධනා කරන්නේ අපට අත්‍යවශ්‍ය දේ පවා අන් අය සමග බෙදා ගැනීමට ය.

ජොහන් තුමාගේ ඊළඟ අනුශාසනය අයකැමියන්ට ය.

නියමිත පමණට වැඩියෙන් අය බදු නොගන්න.
(ලූක් 3:13)

ඒ කාලසීමාවේ දී පලස්තීනය රෝම අධිරාජ්‍යයේ යටත් විජිතයකි. රෝම පාලකයෝ යටත් විජිතවලින් විවිධාකාර බදු අය කළහ; එහි දී බදු අය කරන්නන්ට තමන් එකතු කරන මුදලෙන් වට්ටමක් හිමි විය. තම ආදායම් වැඩිකර ගැනීමට පමණ ඉක්මවා බදු එකතු කිරීමට අයකැමියෝ කටයුතු කළහ. ජොහන් තුමා හමුදා නිලධාරීන්ට ද උපදෙස් දෙන්නේ මෙලෙස ය:

කිසිවකුගෙන් බලහත්කාරයෙන්වත් බොරු චෝදනා නැගීමෙන්වත් කිසිවක් පැහැර නොගන්න. ඔබට ලැබෙන වැටුපෙන් සෑහී සිටින්න.
(ලූක් 3:14)

එතුමා බලාපොරොත්තු වූයේ වංකකමින් කපටිකමින් දූෂිත නොවූ සමාජයක් ගොඩනැගීම සඳහා ජනතාව තුළ යහපත් ආකල්ප වර්ධනය කිරීම ය. යම් ලෙසකින් අද ස්නාවක ජොහන් තුමා ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණියහොත්, ඔබට එතුමා එවැනි ජීවිතයකට පණිවුඩයක් ඉදිරිපත් කරනු ඇත.

### ජේසුස් වහන්සේ පිළිබඳ ව ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ සාක්ෂිය

ස්නාවක ජොහන් තුමා මෙසියස් වහන්සේ ද කියා බොහෝ අය ප්‍රශ්න කළහ. ඒ අයට ස්නාවක ජොහන් තුමා පිළිතුරු දෙමින් මෙසේ ප්‍රකාශ කළේ ය:

> මම නම්, ඔබ වතුරෙන් බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරමි; එහෙත් මට වඩා ආනුභාව සම්පන්න උතුමෙක් එන්නේ ය; එතුමන්ගේ පාවහන් පටි මුදන්නට වත් මම නොවටිමි; එතුමාණෝ ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් ද ගින්නෙන් ද ඔබ බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරවන සේක. කමත හොඳ හැටි පිරිසිදු කරන පිණිසත්, ධාන්‍ය පොළා සිය අටුවෙහි රැස් කරන පිණිසත්, උන්වහන්සේගේ අතෙහි කුල්ල ඇත; එහෙත් බොල් නොනිවෙන ගින්නෙන් දවනු ලැබේ.
>
> (ලූක් 3:16-17)

### ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ මරණය (මතෙව් 14:1-12)

එකල ගලීලයේ ආණ්ඩුකාර හෙරොද් ඇන්ටිපස්ගේ වැරදි ක්‍රියා හෙළා දකිමින් ප්‍රසිද්ධියේ කතා කිරීම නිසා ස්නාවක ජොහන් තුමා හෙරෝද් විසින් සිරගත කළේ ය. තම සොහොයුරාගේ භාර්යාව වූ හෙරෝදියස් ඔහු තබා ගෙන සිටීමට විරුද්ධව කතා කළේ ය. හෙරෝද් විසින් ස්නාවක ජොහන් මැරීමට අදහස් කළ නමුත්, ජනතාව ස්නාවක ජොහන් දිවැසිවරයෙකු ලෙස සැලකූ නිසා, ඔහු ඔවුනට බිය ව සිටියේ ය.

> හෙරොද්ගේ උපන් දිනය පැමිණි කල හෙරෝදියස්ගේ දුව පිරිස ඉදිරියෙහි රඟ පා හෙරොද්ගේ මන පිනවූවා ය. එහෙයින් ඇය ඉල්ලන කවර දෙයක් හෝ ඇයට දීමට දිවුරුමකින් ඔහු පොරොන්දු විය. ඈ ද සිය මවගේ උපදෙස් අනුව, "ස්නාවක ජොහන්ගේ හිස තැටියක ලා මෙහි දී මට දුන මැනවැ"යි කීවා ය. ඒ ඇසූ රජ අතිශයින් ශෝක විය. එහෙත්, තමාගේ දිවුරුම නිසාත්, තමා සමග සිටි අමුත්තන් නිසාත්, ඔහු ඒ ඉල්ලීම ඉටු කිරීමට අණ දී කෙනෙකු යවා හිරගෙදර දී ජොහන්ගේ හිස සිඳ වී ය. ඒ හිස තැටියක ලා ගෙනැවිත් තරුණියට දෙන ලද්දේ ය.
>
> (මතෙව් 14:6-11)

ස්නාවක ජොහන් තුමා මෙන් අප ද සත්‍යයට සාක්ෂි දැරිය යුතු ය. සත්‍යවාදී බව යනු හෘද සාක්ෂියට එකඟ ව කටයුතු කිරීමයි. අපගේ කතාව සහ ක්‍රියාව සැම විට ම යුක්තිය හා සත්‍යය සමග ගැළපිය යුතු ය. අන් අයගේ විශ්වාසය දිනා ගැනීමේ පදනම සත්‍යවාදී බව යි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මෙසියස් වහන්සේ පිළිගැනීම සඳහා ජනතාව සූදානම් කිරීමේ දී ස්නාවක ජොහන් තුමා විවිධ ජනකොටස්වලට ලබාදුන් අනුශාසනා වෙන වෙන ම ලියා දක්වන්න.
2. ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ ජීවිතයෙන් ඔබේ ජීවිතයට ගත හැකි ආදර්ශ පහක් ලියන්න.
3. සත්‍යවාදී බව යනු කුමක්දැයි සඳහන් කර ඔබ ජීවිතයේ දී සත්‍යවාදී ව කටයුතු කළ අවස්ථාවකට නිදසුනක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *යුක්තිය හා සාධාරණත්වය වෙනුවෙන් කටයුතු කරමු.*
- *අප සතු දේ අන් අය සමග බෙදා ගනිමු*

# 9 ජේසුස් වහන්සේගේ දූත සේවාව



9.1 රූපය - ජේසුස් වහන්සේ බෞතීස්ම ස්නාපනය ලැබූ අවස්ථාව

ජේසුස් වහන්සේ ජොර්දාන් නදියේ දී ස්නාවක ජොහන් තුමා අතින් බෞතීස්ම ස්නාපනය ලබා ප්‍රසිද්ධ ජීවිතය හා දූත සේවාව ආරම්භ කළ සේක. ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා කරන විස්තරය අනුව ඒ අසිරිමත් අවස්ථාවේ දී ස්වර්ගය විවෘත විය. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ පරවියෙකු මෙන් ජේසුස් වහන්සේ කෙරෙහි පහළ වූ සේක. "ඔබ මාගේ ප්‍රියාදර පුත්‍රයාණෝ ය; ඔබ කෙරෙහි ඉතා ප්‍රසන්න වී සිටිමි"යි අහසින් හඬක් නික්මිණි.

එදා ජේසුස් වහන්සේ ජොර්දාන් නදියේ ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ මොහොතේ දී මෙන් ම අප ප්‍රසාද ස්නාපනය ලබද්දී ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අප එකිනෙකා මත පහළ වූ සේක. අප එකිනෙකා ද දේව දරුවන් ලෙස පිළිගැනිණි.

ජොර්දාන් නදියේ දී සිදු වූ ඒ අපූරු අත්දැකීමෙන් පසු ව ජේසුස් වහන්සේ පාළුකරයේ දී දින හතලිහක් යාච්ඤාවෙන්, නිරාහාර ශීලයෙන් හා පරීක්ෂා ජය ගනිමින් දූත සේවාව සඳහා සූදානම් වූ සේක. එය ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා මෙසේ වාර්තා කරයි:

ජේසුස් වහන්සේ ශුද්ධාත්මානුභාවයෙන් පූර්ණ ව ජොර්දානෙන් ආපසු ආ විට, ආත්මයාණන් වහන්සේ විසින් උන්වහන්සේ පාළුකරයට ගෙන යනු ලැබූ සේක. එහි දී දින සතළිසක් මුළුල්ලේ යක්ෂයා උන්වහන්සේ පරීක්ෂා කළේ ය.

(ලූක් 4:1-2)

පාළුකරයේ දී ජේසුස් වහන්සේ යක්ෂ පරීක්ෂා තුනකට මුහුණ දුන් සේක.

ජේසුස් වහන්සේ ශුද්ධාත්මානුභාවයෙන් පූර්ණ ව ජොර්දානෙන් ආපසු ආ විට, ආත්මයාණන් වහන්සේ විසින් උන්වහන්සේ පාළුකරයට ගෙනයනු ලැබූ සේක. එහි දී දින සතළිසක් මුළුල්ලේ යක්ෂයා උන්වහන්සේ පරීක්ෂා කළේ ය. ඒ දවස්වල දී උන්වහන්සේ කිසිවක් නොවැළඳූ සේක. ඒ කාලය නිම වූ පසු උන්වහන්සේට කුසගිනි ඇති විය.

එකල යක්ෂයා කතා කරමින්, "ඔබ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයා නම්, මේ ගල් ගෙඩිය පාන් ගෙඩියක් වන්නට අණ කළ මැනවැ"යි උන්වහන්සේට කීය. ජේසුස් වහන්සේ පිළිතුරු දෙමින්, "මිනිසා කෑමෙන් පමණක් ජීවත් නොවන්නේ ය කියා ලියා ඇතැ"යි ඔහුට වදාළ සේක.
එවිට යක්ෂයා උන්වහන්සේ උස් තැනකට පමුණුවා, ක්ෂණයකින් ලෝකයේ සියලු රට රාජ්‍යයන් උන්වහන්සේට පෙන්වා, "මේවා කෙරෙහි මුළු ආධිපත්‍යය ද ඒවායේ යස ඉසුරු ද ඔබට දෙන්නෙමි; ඒවා මට පවරා දී ඇති හෙයින් මා කැමැති කෙනෙකුට ඒවා දෙමි; එබැවින් ඔබ ම ඉදිරියෙහි නමස්කාර කරන්නෙහි නම් ඒ සියල්ල ම ඔබ සන්තක වන්නේ" යැයි උන්වහන්සේට කීය. ජේසුස් වහන්සේ පිළිතුරු දෙමින්,"නුඹේ දෙවි වන සමිඳාණන් වහන්සේට නමස්කාර කරන්න; උන්වහන්සේට පමණක් සේවය කරන්න කියා ලියා ඇතැ"යි ඔහුට වදාළ සේක.

ඉන්පසු ඔහු උන්වහන්සේ ජෙරුසලමට ගෙන ගොස්, දේව මාලිගාවේ කොත මුදුනේ සිටුවා, "ඔබ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයා නම් මෙතැනින් පහතට පනින්න. එසේ කියන්නේ, ඔබට ආරක්ෂාවරණය සලසනු වස් උන්වහන්සේ සිය දූතයන් හට අණ දෙනු ඇතැ"යි ද යම් ලෙසකින් ඔබේ පය ගලක නොවදින පිණිස ඔවුන් සිය දෝතින් ඔබ උසුලනු ඇතැයි ද කියා ලියා ඇති බැවිනැ"යි උන්වහන්සේට කීය. ජේසුස් වහන්සේ පිළිතුරු, දෙමින්"නුඹේ දෙවි වන සමිඳාණන් වහන්සේ පරීක්ෂා නොකරන්න, කියා ද ලියා ඇතැ"යි වදාළ සේක.

(ලූක් 4:1-12)

මෙම පරීක්ෂා ජය ගැනීමෙන් පසු ව ජේසුස් වහන්සේ ශුද්ධාත්මානුභාවයෙන් පූර්ණ ව ගලීලයට පෙරළා වැඩම කර සියල්ලන්ගෙන් ප්‍රශංසා ලබමින්, ඔවුන්ගේ ධර්ම ශාලාවල ඉගැන්වූ සේක.

## නාසරෙත්හි දේශනාව

ජේසුස් වහන්සේ තමන් ඇති දැඩි වූ නාසරෙත් නුවර ධර්මශාලාවට සිරිත් පරිදි සබත් දින වැඩම කර දිවැසිවර යෙසායාගේ ග්‍රන්ථය පෙරළා තම දූත කාර්යය පිළිබඳ ව සඳහන් ව තිබූ පාඨය කියවූ සේකඃ

> සමිඳාණන් වහන්සේගේ ආත්මය මා කෙරෙහි ඇත. මක්නිසා ද දිළිඳුන් හට සුබ ආරංචිය දේශනා කරනු වස්, උන්වහන්සේ මා ආලේප කළ සේක. වහලුන්ට මිදීම ද අන්ධයන්ට පෙනීම ද ලැබෙන බව දන්වන්නටත්, පීඩිත වූවන් මුදන්නටත්, සමිඳාණන් වහන්සේගේ ප්‍රසාදය ලත් වසර ප්‍රකාශ කරන්නටත් මා එවා වදාළ සේක.
>
> (ලූක් 4:18-19)

ඉහත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයේ දැක්වෙන පරිදි ජේසුස් වහන්සේගේ දූත කාර්යයේ අරමුණ වන්නේ දිළිඳු, වහල්, පීඩිත හා අන්ධ සැමට සුබසෙත උදාකර දීමත් දෙවියන් වහන්සේගේ ආශිර්වාදය ලත් ගැලවීම්දායක වසර ප්‍රකාශ කර සියලු ජනතාවට ගැලවීම අත්කර දීමත් ය.

අප ද අපගේ බෞතීස්ම කැඳවීමට විශ්වාසී ව ජීවත් විය යුතු ය. එදිනෙදා ජීවිතයේ දී මුහුණ දෙන පරීක්ෂා ජය ගැනීමට කටයුතු කළ යුතු වෙමු. ඒ සඳහා යාච්ඤාවෙන් පරීක්ෂා ජය ගැනීමට සුදානම් විය යුතු වේ. අප සංසයක් ලෙස ධර්මදූත සේවාවට සහාය දිය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජේසුස් වහන්සේගේ දේව පුත්‍රභාවය අනාවරණය වූ අවස්ථාවක් නම් කරන්න.
2. නාසරෙත්හි ධර්මශාලාවේ දී ජේසුස් වහන්සේ කියවන ලද යෙසායාගේ ග්‍රන්ථයේ සඳහන් පාඨය ලියන්න.
3. ඔබ ජීවිතයේ දී මුහුණ දුන් පරීක්ෂාවක් නම් කර එය ජය ගත් ආකාරය විස්තර කරන්න.
4. "පරීක්ෂා ජය ගත් ජේසුස් වහන්සේ යොවුන් ඔබට ආදර්ශයකි." (ලූක් 4:1-13) අනුව මේ මාතෘකාවට අදාළ කතාවකට කරුණු ගොනු කරන්න. (වචන 100ක් පමණ)



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *බෞතීස්ම කැඳවීමට විශ්වාසී ව දිවි ගෙවමු.*
- *දේව වචනය අන් අය වෙත ගෙන යාමට උපරිමයෙන් දායක වෙමු.*
- *යක්ෂ පරීක්ෂා ජය ගැනීමට යාච්ඤාවෙන් සවිය ලබමු.*

# 10 දේව රාජ්‍යය




ජේසුස් වහන්සේ දේව රාජ්‍යය ප්‍රකාශ කළ සේක. උන්වහන්සේගේ වචන හා ක්‍රියාවල හරය වූයේ දේව රාජ්‍යයේ උදාව ය. දේව රාජ්‍යය උරුමකර ගැනීමට සියලු දෙනා ම කැඳවා ඇත. දේව රාජ්‍යය දිනා ගැනීමට කැපවීමෙන් කටයුතු කළ යුතු වෙමු. දේව රාජ්‍යය තුළ දැකිය හැකි වටිනාකම් ජේසුස් වහන්සේ උපමා මගින් ඉගැන්වූ සේක.

- වපුරන්නා පිළිබඳ උපමාව (ලූක් 8:5-8)
- නිධානය, මුතු ඇටය සහ දැල පිළිබඳ උපමා (මතෙව් 13:44-50)

## • වපුරන්නා පිළිබඳ උපමාව



10.1 රූපය - වපුරන්නා

මෙම උපමාව මගින් දේව රාජ්‍යයේ වර්ධනයට ඇති බාධා සහ දේව වචනය පිළිබඳ ව තිබිය යුතු ආකල්ප විස්තර කරයි. අප දේව වචනයට සාවදානව ඇහුම්කන් දිය යුතු වෙයි. ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ක්‍රියාකාරිත්වයට විවෘත වන තරමට අප තුළ නව ජීවනයේ බීජ සරු ලෙස වර්ධනය වෙයි.

| බීජ වැටුණු බිම | බීජවලට සිදු වූ දේ | උපමාවේ විවරණය |
|---|---|---|
| මග දිගේ වැටුණු බීජ | කුරුල්ලෝ ඒවා අහුලා ගෙන කෑහ. | බීජ නමැති දේව වචනය සිත නමැති කෙතෙහි වැපුරූ නමුදු යක්ෂයා ඇවිත් පැහැර ගනියි. |
| පස් නැති ගල් බිමේ වැටුණු බීජ | වහා පැළ වූ නමුත් හිරු නැගුණු විට මුල් නැති බැවින් වියළී ගියේ ය. | දේව වචනය සතුටින් පිළිගෙන ටික කලක් ඒ අනුව කටයුතු කර පරීක්ෂා කාලයෙහි දේව වචනය අමතක කර කටයුතු කරයි. |
| කටු අතර වැටුණු බීජ | කටු ගස් වැවී ඒවා යට කර දැමී ය. | දේව වචනය අසා ජීවිතයේ දුක් කම්කටොලුවලින් ද වස්තුවෙන් ද ඉඳුරන් පිනවීමෙන් ද වචනය යටපත් වීම නිසා කෙනෙක් ඵල නොදරති. |
| සරු බිමෙහි වැටුණු බීජ | එකකින් සිය ගුණයක් ඵල දැරී ය. | අවංක, පිරිසිදු සිතකින් වචනය අසා, පිළිපැද, නොපසුබට වීර්යයෙන් පල දරන අය වෙති. |

- **නිධානය පිළිබඳ උපමාව**



10.2 රූපය - නිධානය

ස්වර්ග රාජ්‍යය, කෙතක සඟවා තිබුණු නිධානයකට සමාන ය. එක්තරා මිනිසෙකුට එය සම්බ විය. ඔහුත් එය සඟවා තබා, මහත් ප්‍රීතියෙන් ගොස් තමා සන්තක සියල්ල විකුණා ඒ කෙත මිල දී ගත්තේ ය.

(මතෙව් 13:44)

මෙම උපමාව මගින් පෙන්වා දෙන්නේ දේව රාජ්‍යය ලබා ගැනීමට අප සතු සැම දේ ම පරිත්‍යාග කිරීමට අප සූදානම් විය යුතු බව ය. නිධානය සැඟවී ඇති කුඩා දෙයක් වුව ද එය ඉතා වටිනා මිල කළ නොහැකි දෙයකි. දේව රාජ්‍යය යනු විශාල ලෞකික රාජ්‍යයක් නොවුව ද එහි වටිනාකම තක්සේරු කළ නොහැකි දෙයක් බව අප අවබෝධ කර ගත යුතු ය.

- **මුතු ඇටය පිළිබඳ උපමාව**



10.3 රූපය - මුතු විකුණන වෙළෙන්දා

ස්වර්ග රාජ්‍යය, අගනා මුතු සොයා ගිය වෙළෙන්දෙකුට සමාන ය. ඉතා අගනා මුතු ඇටයක් සම්බ වූ විට ඔහු ගොස් තමා සන්තක සියල්ල විකුණා එය මිලට ගත්තේ ය.

(මතෙව් 13:45-46)

මෙම උපමාව මගින් අපට පෙන්වා දෙන්නේ ස්වර්ග රාජ්‍යයේ ඇති වටිනාකම යි. වෙළෙන්දා තමා සතු සියල්ල විකුණා අමිල වූ මුතු ඇටය මිල දී ගත්තේ එබැවිනි. ඒ අනුව දේව රාජ්‍යය සොයන්නෙකුට තමන් සතු දේ ත්‍යාග කිරීමේ අභියෝග පවතියි.

- **දැල පිළිබඳ උපමාව**



10.4 රූපය - මසුන් පිරුණු දැල

ස්වර්ග රාජ්‍යය වනාහි, මුහුදේ හෙළන ලද, සියලු වර්ගවල මසුන් හසු කර ගත් දැලකට සමාන ය. ඒ දැල පිරුණු කල, ධීවරයෝ එය වෙරළට ඇද, හිඳගෙන, හොඳ මසුන් භාජනවලට එකතු කොට නරක මසුන් ඉවත දමූහ. යුගාන්තයේ දී එසේ ම වන්නේ ය. දේව දූතයෝ නික්ම අවුත්, දැමිටුවන් කෙරෙන් අදැමිටුවන් වෙන් කොට, අදැමිටුවන් ගිනි උදුනෙහි හෙළන්නෝ ය. එහි වැලපීම ද දත්මිටි කෑම ද වන්නේ ය.

(මතෙව් 13:47-50)

ධීවරයන් විසින් පිරුණු දැල වෙරළට ඇද, හොඳ මසුන් භාජනවලට එකතු කොට නරක මසුන් ඉවත් කරන්නා සේ ම දේව රාජ්‍යයේ පැමිණීමත් සමග ම සිදු වන්නා වූ අවසාන විනිශ්චය හේතු කොට ගෙන දැමිටුවන්ගෙන් අදැමිටුවන් වෙන් කොට, ඔවුන්ට ලැබිය යුතු ඵල විපාක දෙනු ලබන බව මෙම උපමාව අපට උගන්වයි.

**ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා පමණක් සඳහන් කරන උපමා කිහිපයක්;**

- යහපත් සමාරියා පිළිබඳ උපමාව (ලූක් 10:25-37)
- නැතිවුණු පුත්‍රයා පිළිබඳ උපමාව (ලූක් 15:11-22)
- ධනපතියා සහ ලාසරස් පිළිබඳ උපමාව (ලූක් 16:19-31)

| උපමාවේ නම | ලැබෙන පණිවුඩය |
|---|---|
| යහපත් සමාරියා පිළිබඳ උපමාව | දේව රාජ්‍යයට හිමිකම ලැබෙන්නේ ජාති, කුල, ආගම් යනාදි භේද පසෙක දමා සැමට ප්‍රේම කරමින් සේවය කළ හොත් පමණි. |
| නැතිවුණු පුත්‍රයා පිළිබඳ උපමාව | තම පාපයන්ට මනස්තාප වී නැවත දෙවියන් වහන්සේ වෙත හැරී එන්නා දෙවියන් වහන්සේ සාදරයෙන් පිළිගෙන තම පුත්‍රභාවයෙහි ස්ථාපිත කරන සේක. |
| ධනපතියා හා ලාසරස් පිළිබඳ උපමාව | ධනවත්කම නිසා සුඛෝපභෝගී ජීවිත ගත කරන අය දුප්පතුන් අමතක නොකළ යුතු ය. දේව රාජ්‍යය දිනා ගැනීමට නම් අසරණයන්ට පිහිට විය යුතු ය. අපට ලැබී ඇති හැකියා හා කුසලතා දියුණු කර ගෙන අන් අයගේ යහපත පිණිස යොමු කිරීම කිතුනු අපගේ වගකීම යි. |

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් පිළිබඳ ව ඉගැන්වෙන උපමා හතරක් නම් කරන්න.
2. ඉන් එක් උපමාවක් ලුහුඬින් ලියා එයින් ලැබෙන පණිවුඩය විස්තර කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *දේව රාජ්‍යයේ ගුණාංග අප තුළ වර්ධනය කර ගනිමු.*

# 11 ජේසුස් වහන්සේ සිදු කළ ප්‍රාතිහාර්යයන්



11.1 - ජේසුස් වහන්සේ කළ ප්‍රාතිහාර්ය

ප්‍රාතිහාර්ය යනු ස්වභාව ධර්මය තුළ සාමාන්‍යයෙන් සිදු නොවන පුදුම ක්‍රියා ය.

**ජේසුස් වහන්සේ සිදු කළ ප්‍රාතිහාර්ය වර්ග හතරකි.**

1. ස්වභාව ධර්මය හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය
   උදා:- මාරුත දමනය

2. රෝගීන් සුව කිරීම
   උදා:- කුදු ස්ත්‍රිය සබත් දිනයේ දී සුව කිරීම

3. දුෂ්ටාත්මයන් දුරු කිරීම
   උදා:- ගෙරසේනයේ දුෂ්ටාත්මාවේශ වූවකු සුව කිරීම

4. මළවුන් උත්ථානය කිරීම
   උදා:- ජායිරස්ගේ දුව උත්ථාන කිරීම

## 1. ස්වභාව ධර්මය හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය - මාරුත දමනය

එක් දිනක් ජේසුස් වහන්සේ සිය ශ්‍රාවකයන් සමග ඔරුවකට නැගී, "අපි එගොඩට යමු"යි ඔවුන්ට වදාළ සේක. එවිට ඔවුහු ඔරුව දියත් කළහ. ඔවුන් යාත්‍රා කරද්දී උන්වහන්සේ නිදා ගත් සේක. එකල චණ්ඩ මාරුතයක් නැගී විල මත හැමී ය; ඔරුවට වතුර පිරෙත් ම ඔවුහු මහ අනතුරකට පත් ව සිටියහ. ඔවුහු අවුත් උන්වහන්සේ පුබුදුවා, "ස්වාමීනි, ස්වාමීනි, අප විනාශ වෙන්න ළඟ ය"යි කීහ. උන්වහන්සේ පිබිද, මාරුතයට ද රළු තරංගවලට ද තර්ජනය කළ සේක. එවිට මාරුතය සංසිඳී නිශ්චලත්වයක් ඇති විය. "ඔබේ ඇදහිල්ල කොයි දැ"යි උන්වහන්සේ ඔවුන්ගෙන් ඇසූ සේක. ඔවුහු බිය ව, විස්මයට පත් වී, "මේ මොන විදියේ කෙනෙක් ද? සුළඟට හා ජලයට පවා මෙතුමාණෝ අණ දෙති, ඒවා ද කීකරු වන්නේ ය"යි එකිනෙකාට කියා ගත්හ.

(ලූක් 8:22-25)

මාරුත දමනයේ ප්‍රාතිහාර්යයෙන් අපට පෙන්වන්නේ

* ජේසුස් වහන්සේ සැබෑ දේව පුත්‍රයාණන් බවත්
* ස්වභාව ධර්මය පවා උන්වහන්සේට කීකරු වන බවත් ය

එම නිසා අප ද ජේසුස් වහන්සේ විශ්වාස කළ යුතු අතර උන්වහන්සේගේ අණට කීකරු විය යුතු ය. දේව වචනයට එකඟ ව නිතර ම නිවැරදි දෙය පමණක් කිරීමට උත්සාහ කළ යුතු ය. අපගේ විශ්වාසය හීන වී ගෙන යන අවස්ථාවල දී නිරතුරු යාච්ඤා කිරීමෙන් නැවත විශ්වාසය ගොඩනගා ගැනීමට අප උත්සාහ කළ යුතු ය.

## 2. රෝගීන් සුව කිරීම සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය - සබත් දින කුදු ස්ත්‍රිය සුව කිරීම

උන්වහන්සේ සබත් දිනක එක් ධර්ම ශාලාවක අනුශාසනා කරමින් සිටි සේක. එහි දහඅට වසක් තිස්සේ අශුද්ධාත්මයක් නිසා දුර්වලකමින් පෙළුණු, කොයි අන්දමකින්වත් කෙළින් වෙන්නට බැරි ස්ත්‍රියක් වූවා ය. ජේසුස් වහන්සේ ඈ දැක කැඳවා, "ස්ත්‍රිය, ඔබේ දුර්වලකමින් ඔබ මිදුණෙහි ය"යි කියා ඈ පිට අත් තැබූ සේක. එකෙණෙහි ම ඈ කෙළින් සිට, දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කළා ය.

(ලූක් 13:10-13)

මෙම ප්‍රාතිහාර්ය මගින් පෙන්නුම් කරන්නේ ජේසුස් වහන්සේ ඒ ස්ත්‍රියගේ වේදනාව දැක පිහිට වූ ආකාරය යි. අප ද අන් අයගේ දුක වේදනාව හමුවේ දෑස් පියා ගෙන නොසිට ඒ අයට පිහිට විය යුතු ය. ඇයගේ කිසි ම ඉල්ලීමක් නොමැති ඇයට ජේසුස් වහන්සේ දයාව දැක්වූ සේක.

අප නිතර ම රෝගීන් සඳහා යාච්ඤා කළ යුතු ය. ශාරීරික හා මානසික රෝගවලින් පෙළෙන ජනතාව වෙනුවෙන් අපගේ නිරන්තර යාච්ඤාව යොමු කළ යුතු ය. ඔවුන්ගේ එම රෝගී තත්ත්වයන් ඉක්මනින් සුවපත් කරන ලෙස අයැදිය යුතු ය.

### 3. දුෂ්ටාත්මයන් දුරු කිරීම සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය - ගෙරසේනයේ දුෂ්ටාත්මාවේශ වූවෙකු සුව කිරීම

ඔවුහු ගලීලය ඉදිරියෙහි වූ ගෙරසේනයන්ගේ රටට පැමිණියහ. උන්වහන්සේ ගොඩ බසිත් ම, නුවරින් ආ දුෂ්ටාත්මාවේශ වූ මිනිසෙක් උන්වහන්සේට හමු විය. ඔහු බොහෝ කලක් ම නිර්වස්ත්‍ර ව, ගෙයක නොව, සොහොන් ගෙවල වාසය කළේ ය. ඔහු ජේසුස් වහන්සේ දැක, මොරගසා, උන්වහන්සේ ඉදිරියෙහි වැඳ වැටී "පරමෝත්තම දෙවියන්ගේ පුත්‍ර වූ ජේසුස් වහන්ස, ඔබත්, මාත් අතර මොන ගනුදෙනුවක් ද? මට වද නොදෙන මෙන් අයදිමි"යි මහ හඬින් කීවේ ය. මෙසේ කීවේ, ඒ මිනිසාගෙන් දුරුවන්න උන්වහන්සේ අශුද්ධාත්මයට අණ කළ බැවිනි. ඒ අශුද්ධාත්මය නොයෙක් වර ඔහුට ආවේශ වූ බැවින්, යදම්වලින් ද විලංගුවලින් ද බැඳ ඔහු මුර කරන ලද්දේ ය; එහෙත් ඔහු ඒ බැඳුම් කඩා දැමී ය. දුෂ්ටාත්මය විසින් ඔහු පාළුකරයට පලවා හරින ලද්දේ ය. "තාගේ නම කුමක් දැ"යි ජේසුස් වහන්සේ ඔහුගෙන් ඇසූ සේක. බොහෝ දුෂ්ටාත්ම ආවේශ ව සිටි නිසා, ඔහු "සේනා"යි කී ය. එවිට දුෂ්ටාත්මයෝ පාතාලයට යන පරිදි තමන් හට අණ නොකරන ලෙස උන්වහන්සේගෙන් ඉල්ලූහ. එතැන කන්දේ මහා ඌරු රැළක් ගොදුරු කමින් සිටියෝ ය. ඌරන්ට වැහෙන පිණිස දුෂ්ටාත්මයෝ උන්වහන්සේගෙන් අවසර ඉල්ලූහ. උන්වහන්සේ අවසර දුන් සේක. දුෂ්ටාත්මයෝ ඒ මිනිසාගෙන් දුරු ව ගොස් ඌරන්ට ආවේශ වූහ; එකල ඌරු රැළ ප්‍රපාතයෙන් පහළ විලට වේගයෙන් දිව ගොස් ගිලී මළෝ ය. ඌරු ගොව්වෝ සිදුවූ දේ දැක, පලා ගොස් නුවරෙහි ද ගම්මානයෙහි ද එපවත් දැන්වූහ. ඒ සිද්ධිය බලන පිණිස මිනිස්සු පිටත් ව අවුත්, ජේසුස් වහන්සේ වෙත පැමිණ, දුෂ්ටාත්මයන් දුරු කරනු ලැබූ මිනිසා ඇඳුම් ඇඳ, හොඳ සිහි කල්පනාවෙන් ජේසුස් වහන්සේගේ පාමුල ඉඳිනු දැක, බිය වූහ. එය සියැසින් දුටු අය, දුෂ්ටාත්මාවේශ ව සිටි මිනිසා සුවය ලැබූ සැටි ඔවුන්ට කීහ.

(ලූක් 8:26-36)

මෙම ප්‍රාතිහාර්යයෙන් අපට පෙන්වන්නේ දේව පුත්‍ර ජේසුස් වහන්සේගේ බලයට යක්ෂයා පවා මෙල්ල වන බවත් උන්වහන්සේ නිතර ම යක්ෂ බලවේගවලින් මනුෂ්‍යයා බේරා ගන්නා බවත් ය. අප නිතර ම යක්ෂ බලවේගවලට අසු නොවී සිටීමට ජේසුස් වහන්සේට යාච්ඤා කළ යුතු ය. අප නිතර ම දේව ආරක්ෂාවට භාර දිය යුතු ය.

## 4. මළවුන් උත්ථාන කිරීම - ජායිරස්ගේ දුව උත්ථාන කිරීම

ධර්ම ශාලා ප්‍රධානියෙකු වූ ජායිරස් නම් කෙනෙක් අවුත් ජේසුස් වහන්සේගේ පාමුල වැටී සිය නිවසට වඩින ලෙස උන්වහන්සේගෙන් උදක් ම ඉල්ලී ය. එසේ කළේ දොළොස් වසක් පමණ වයස් වන ඔහුගේ එක ම දියණියන් මරණාසන්න ව සිටි බැවිනි. උන්වහන්සේ වඩනා කල සමූහයා උන්වහන්සේ තෙරපමින් ගියහ. ධර්මශාලා නායකයාගේ ගෙදරින් කෙනෙක් අවුත්, "ඔබේ දුව මළා ය; ගුරුදේවයන් නොවෙහෙසන්නැ"යි කී ය. ජේසුස් වහන්සේ ඒ අසා, "බිය නොවන්න, ඇදහිල්ලෙන් ම සිටින්න, ඈ සුව වනු ඇතැ"යි උත්තර දුන් සේක. උන්වහන්සේ ගෙදරට පිවිසි කල, පේදුරු ද ජොහන් ද ජාකොබ් ද දැරියගේ පියා ද මව ද හැර අන් කිසිවෙකුට තමන් සමග ඇතුළු වන්න අවසර නුදුන් සේක. සියල්ලෝ ම ඈ ගැන හඬමින් වැලපෙමින් සිටියහ. එහෙත් උන්වහන්සේ කතා කොට, "නාඩන්න, ඈ මැරී නැත, ඈ නිදන්නී ය"යි වදාළ සේක. ඔවුහු ඈ මළ බව දැන උන්වහන්සේ උපහාසයට ලක් කළහ. එහෙත් උන්වහන්සේ ඇගේ අත අල්ලා, "දැරිය, නැඟිටින්නැ"යි ශබ්ද නගා වදාළ සේක. එවිට ඇගේ ප්‍රාණය නැවත ආයේ ය. ඈ එකෙණෙහි ම නැඟිට්ටා ය. ඇයට යමක් කන්න දෙන ලෙස උන්වහන්සේ අණ කළ සේක. ඇගේ මවුපියෝ විස්මිත වූහ; එහෙත් මේ සිද්ධිය කිසිවෙකුට නොකියන ලෙස උන්වහන්සේ ඔවුන්ට අණ දුන් සේක.

(ලූක් 8:40-42, 49-56)



මරණය ජේසුස් වහන්සේට නින්දක් මෙනි. නින්දෙන් අවදි කරන්නාක් මෙන් ජේසුස් වහන්සේ විශ්වාස කරන අය ද උන්වහන්සේ උත්ථාන කරන සේක. එම විශ්වාසය ඇති ව මෙලොව යහපත් ව හා නිදොස් ව ජීවත් වීම අපගේ යුතුකම ය.

අපගේ ජීවිතවල ප්‍රාතිහාර්ය අත්දැකීමට නම්;

- ★ සියල්ල දෙවියන් වහන්සේට කළ හැකි බව විශ්වාස කළ යුතු ය.
- ★ විශ්වාසයෙන් යාච්ඤා කළ යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජේසුස් වහන්සේ සිදු කළ ප්‍රාතිහාර්ය වර්ගවලට උදාහරණය බැගින් ලියා දක්වන්න.
2. ඔබගේ ජීවිතය තුළ ප්‍රාතිහාර්යක් අත්දුටු අවස්ථාවක් ලියා දක්වන්න.
3. ලෙඩ රෝගවලින් පෙළෙන අයට ඉක්මන් සුවය පතා කිව හැකි යාච්ඤාවක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *ජීවිත අභියෝගවල දී විශ්වාසයෙන් දෙවිඳුන් වෙත හැරෙමු.*
- *ජීවිත ප්‍රශ්න හමුවේ විශ්වාසයෙන් යුතු ව යාච්ඤා කරමු.*
- *එදිනෙදා කටයුතුවල දී දේව හඬට සවන් දී ඒ අනුව ක්‍රියා කරමු.*
- *විවිධාකාර ලෙඩ රෝගවලින් පෙළෙන අය වෙනුවෙන් සුවය පතා යාච්ඤා කරමු.*

# 12 දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ



12.1 රූපය - අන්තිම රාත්‍රී භෝජනය

නියම වේලාව පැමිණි කල, උන්වහන්සේ කෑමට හිඳගත් සේක. ප්‍රේරිතයෝ (අපෝස්තුලුවරු) ද උන්වහන්සේ සමග හිඳගත්හ. උන්වහන්සේ පූප ගෙන තුති පුදා, ඒවා කඩා, ඔවුන්ට දී, "ඔබ උදෙසා දෙනු ලබන මාගේ ශරීරය මේ ය; මා සිහි කිරීම පිණිස මෙය කරන්නැ"යි වදාළ සේක. එලෙස ම භෝජනයෙන් පසු කුසලාන දී, "මේ කුසලාන ඔබ උදෙසා වගුරවනු ලබන මාගේ රුධිරයෙන් කළ නව ගිවිසුම ය.

(ලූක් 22:14, 19-20)

ජේසුස් වහන්සේ අන්තිම රාත්‍රී භෝජනයේ දී දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ස්ථාපිත කළ සේක. දිව්‍ය පූජාව පවත්වන විට ජේසුස් වහන්සේ අන්තිම රාත්‍රි භෝජනයේ දී සිදු කළ පිළිවෙතට අපි සහභාගි වෙමු. එයට කතෝලික ජන වන්දනාවේ කේන්ද්‍රස්ථානය හිමි වේ. මන්ද යත් අන්තිම රාත්‍රී භෝජනයේ දී මෙන් ම දිව්‍ය පූජාවේ දී ද අප ව ජේසුස් වහන්සේ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදයෙන් උන්වහන්සේගේ ම ශ්‍රී ශරීරයෙන් හා ශ්‍රී රුධිරයෙන් පෝෂණය කරන සේක.

දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ තුළ උන්වහන්සේ ජීවමාන ව වැඩ සිටින සේක. එබැවින් අපි උන්වහන්සේ භක්තියෙන් ලබා ගත යුතු වෙමු. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට යන විට දෑත් වැඳගෙන ගොස් උන්වහන්සේ ලබා ගෙන දෑත් වැඳගෙන ආපසු පැමිණ දණ ගසා විනාඩි කිහිපයක් භක්තියෙන් යාච්ඤා කිරීමට අමතක නොකරන්න. ඔබ පළමු වරට දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගත් දිනය නැවත සිහියට නගා ගන්න. එදින ඔබ තුළ තිබූ භක්තිය හා ගෞරවය අදත් තිබේදැයි මෙනෙහි කරන්න.



12.2 රූපය - ජීවමාන ජේසු අපගේ හදවත්වලට ලබා ගතිමු

## දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදයේ ලක්ෂණ

1. දේව ප්‍රසාද නිධානයකි
2. භෝජනයකි
3. යාගයකි
4. ගිවිසුමකි
5. ස්තුති කිරීමකි
6. සිහි කිරීමකි.

## දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදයට පූර්ව සලකුණු

### 1. මෙල්කිසෙදෙක්ගේ යාගය

පූජක රජතුමකු වූ මෙල්කිසෙදෙක් ප්‍රථම වරට පූප හා මිදියුස ගෙන දෙවියන් වහන්සේට යාගයක් ඔප්පු කළේ ය.

තව ද සාලෙම්හි රජ වූ පරමෝත්තම දෙවියන් වහන්සේගේ පූජක වූ මෙල්කිසදෙක් රොටි සහ මිදියුස ගෙනැවිත් ඔහුට ආශීර්වාද කරමින්, "අහසත් පොළොවත් මවා වදාළ පරමෝත්තම දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රම්ට ආශිර්වාද කරන සේක්වා! ඔබේ සතුරන් ඔබ අතට පාවා දුන් පරමෝත්තම දෙවියන් වහන්සේට තුති පැසසුම් වේවා!යි කිවේ ය. ආබ්‍රම් ද සියල්ලෙන් දසයෙන් එකක් ඔහුට දුන්නේ ය.

(උත්පත්ති 14:18-20)

### 2. මන්නා භෝජනය

දෙවියන් වහන්සේ කාන්තාරයේ දී ආහාර නොමැති ව කුසගින්නේ සිටි ඉශ්රායෙල් ජනතාවට මන්නා භෝජනය ලබා දී ඔවුන් පෝෂණය කළ සේක (නික්මයාම 16).

### 3. ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ පාස්කු භෝජනය

ඊජිප්තුවේ වහල්කමින් මිදී පොරොන්දු දේශයට පිටත් වීම සිහි කිරීම සඳහා සැම වසරක් පාසා ම පාස්කු භෝජනය පැවැත්වීමේ දී ඉශ්රායෙල් ජනතාව නුමුහුන් පූප අනුභව කළහ; කුසලානෙන් පානය කළහ (නික්මයාම 12).

### 4. පූප වැඩි කිරීමේ ප්‍රාතිහාර්ය

පන්දහසකට පූප බෙදා දීමේ ප්‍රාතිහාර්ය නව ගිවිසුමේ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේට පූර්ව සලකුණකි.



12.3 රූපය - පන්දහසකට පූප බෙදා දීමේ ප්‍රාතිහාර්යය

ශ්‍රාවකයෝ ආපසු පැමිණ, තමන් කළ සියලු දේ උන්වහන්සේට දන්වූහ. එවිට උන්වහන්සේ ඔවුන් සමග විවේක සුවය සඳහා බෙත්සයිදා නම් නුවරකට ඉවත් ව ගිය සේක. එහෙත් සමූහයෝ එපවත් අසා, උන්වහන්සේ පසු පස ගියහ. උන්වහන්සේ ඔවුන් පිළිගෙන, දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය ගැන ඔවුන්ට වදාරා, සුවය අවශ්‍ය වූ අය සුව කළ සේක. සවස් වේගන එත් ම, දෙළොස් දෙනා උන්වහන්සේ වෙත අවුත්, "මෙහි අප සිටින්නේ පාළු පෙදෙසක බැවින්, අවට නියම් ගම් හා ගොවි ජනපදවලට ගොස් නවාතැන් හා කෑම සපයාගන්නා පිණිස සමූහයන් හැරිය මැනවැ"යි කීහ. උන්වහන්සේ, "ඔබ ඔවුන්ට කෑමට යමක් දෙන්නැ"යි වදාළ සේක. "අප ළඟ නම් රොටි පහකට හා මසුන් දෙදෙනෙකුට වඩා නැත; කළ යුතු දේ නම්, අප ගොස් මේ මුළු සෙනඟට කෑම මිල දී ගැනීම ය"යි ඔවුහු කීහ. එසේ කීවේ පුරුෂයන් පන්දහසක් පමණ එහි සිටි බැවිනි. එවිට උන්වහන්සේ, "ඔවුන් පණස් දෙනා බැගින් කාණ්ඩ වශයෙන් හිඳුවන්නැ"යි ශ්‍රාවකයන්ට වදාළ සේක. ඔවුහු එසේ කොට, හැම දෙන ම හිඳගන්නට සැලැස්සූහ. එකල උන්වහන්සේ රොටි පහත් මසුන් දෙදෙනාත් ගෙන, ස්වර්ගය දෙස බලා, ආශීර්වාදය පවසා, ඒවා කඩා, සමූහයා ඉදිරියෙහි තබන පිණිස ශ්‍රාවකයන්ට දුන් සේක. සියල්ලෝ ම කා තෘප්තියට පැමිණියහ. ඔවුන් කෑ පසු ඉතිරි වූ කැබලිවලින් කුඩා දෙළොසක් රැස් කර ගන්නා ලදි.

(ලූක් 9:10-17)

අන් අයගේ කුසගින්නේ දී ජේසුස් වහන්සේ ඔවුන් පෝෂණය කිරීමට කටයුතු කළ සේක. අප ද අන් අයගේ කුසගින්නේ දී අපි සතු දේ අන් අය සමග බෙදා ගනිමු. ඒ සඳහා ජේසුස් වහන්සේ අපට ආරාධනා කරන සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදයේ ලක්ෂණ තුනක් ලියන්න.
2. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ පිළිබඳ පූර්ව සලකුණු තුනක් ලියන්න.
3. පූප වැඩි කිරීමේ ප්‍රාතිහාර්ය ඔබේ වචනයෙන් ලියා දක්වන්න.
4. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදයෙන් ජීවමාන වූ ජේසුස් වහන්සේ ලබා ගත්, ඔබ කරන යහපත් ක්‍රියා තුනක් ලියන්න.
5. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබුවාට පසු ව කිවහැකි කෙටි යැදුමක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදීය භෝජනයේ වටිනාකම තම ජීවිතය තුළින් ජීවත් කරවීමට උත්සාහ කරන්න. ඒ සඳහා ජීවමාන ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට යාච්ඤා කරන්න.*

# 13 දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදීය භෝජනයට සූදානම

මෙතුෂ් : මට ගිය ඉරිදා දිව්‍ය පූජාවට එන්න බැරි වුණානෙ. අද ජේසු ලබා ගන්න බැරි වෙනවා.

ශෙෆාන්: මම ආවෙත් නැහැනේ. ඒත් මම ජේසු ලබනවා. ජේසු ලැබුවේ නැත්නම් දිව්‍ය පූජාවට ආ එකෙන් වැඩක් නැහැනේ.

මේ කතාව අසා සිටි දහම් පාසල් ගුරුතුමිය මෙසේ පැවසුවා ය.

ගුරුතුමිය : පුතාලා දෙන්නා මෙහාට එන්න. දිව්‍ය පූජාවට ආපු නැති එක පාපයක්. පූජාවට පෙර පියතුමා විනාඩි 10ක් හැමදාම පාපෝච්චාරණය අහනවා. ඔයාලට පුළුවන් ඒ වේලාවේ පාපෝච්චාරණය කර ගෙන සමාව ලබා ගන්න. ඊට පස්සේ ඔය දෙන්නට ම ජේසු ලබා ගන්න පුළුවන්.

මෙතුෂ් හා ශෙෆාන් : ස්තුතියි ටීචර්.

මෙතුෂ් : අපි දෙන්නා පූජාවට පෙර පියතුමාගෙන් පාපෝච්චාරණය කර ගනිමු. මතක ද අපිට ඉගැන්නුවා පිරිසිදු සිතකින් ජේසු ලබා ගන්න ඕනේ කියලා. පව් කළා ම සිත අපිරිසිදු වෙනවා. එතකොට පව් සමාව ලබා ගන්න ඕනේ.

ශෙෆාන් : මම කිසි ම පාපයක් කරලා නැනේ.

මෙතුෂ් : ඇයි දැන් ටීචර් කිව්වේ, දිව්‍ය පූජාවට ආපු නැති එක පාපයක් කියලා. ඉරිදා පූජාවට ආව නැති එක දස පනතේ තුන්වන පනතට විරුද්ධ ව කරන පාපයක්.

ශෙෆාන් : මට බඩගිනියි. මම ඉක්මනට කාලා එන්නම්. ඔයත් එන්න රෝල්ස් දෙකක් තියෙනවා.

මෙතුෂ් : දිව්‍ය පූජාව පටන් ගන්න පැයකට කලින් කෑම ගත්තට කමක් නැහැ. දැන් ඔයා කන්න එපා. පූජාවෙන් පස්සේ කන්න.

ශෙෆාන් : ඔයා හැමදාම දිව්‍ය පූජාවට එද්දි කාලා එන්නෙ නැද්ද? මම නම් ප්‍රථම වරට දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදය ලබන කොට විතරයි කෑවෙ නැත්තේ.

**මෙතුෂ් :** මම නම් දිව්‍ය පූජාවට පැයකට පෙර තමා කෑම කන්නේ. පූජාවකට පැයක් නැත්නම් කන්නේ නෑ. එයින් කියන්නේ අපි දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබන්නට කුසගිනි ව සිටිනවා කියන එකයි. ශාරීරික කුසගින්න ආත්මික කුසගින්නේ සංකේතයක්.

**ශෙෆාන් :** ඔයා නිසා මම අද හොඳ පාඩමක් ඉගෙන ගත්තා. අපි දෙන්නා ඉක්මනට පල්ලියට ගිහිල්ලා පාපෝච්චාරණය කරග නිමු.

## ආත්මික සූදානම

ආත්මික සූදානම යනුවෙන් අදහස් කරන්නේ පාපයෙන් තොර වීම ය. ආත්මික සූදානමේ අවශ්‍යතාව ශුද්ධ වූ පාවුලු තුමා මෙසේ දක්වා ඇත.

නුසුදුසු ලෙස සමිඳාණන් වහන්සේගේ මේ රොටි වළඳන, මේ කුසලානෙන් පානය කරන කවරෙක් වුව ද, එසේ වැළඳීමෙන් හා පානය කිරීමෙන් සමිඳාණන් වහන්සේගේ ශරීරයට හා රුධිරයට විරුද්ධ ව පව් කිරීමේ වරදකරුවෙක් වන්නේ ය. එබැවින් මේ රොටි වැළඳීමටත්, මේ කුසලානෙන් පානය කිරීමටත් පෙර එක් එක්කෙනා තම තමා සෝදිසි කර ගත යුතු ය. සමිඳාණන් වහන්සේගේ ශරීරය යන්නෙහි තේරුම නොවිමසා, රොටි වළඳන, කුසලානෙන් පානය කරන තැනැත්තේ එසේ වැළඳීමෙන් හා පානය කිරීමෙන් තමා ම වරදකරුවෙක් කර ගන්නේ ය. මේ නිසා ඔබ අතර බොහෝ දෙනෙකු දුබල ව, රෝගී ව සිටිති. සමහර දෙනෙක් මරණයට ගොදුරු වී සිටිති.

(1 කොරෙන්ති 11:27-30)

මරණීය පාපයක් කර ඇත්නම් දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට පෙර පාපෝච්චාරණය කර ගත යුතු ය. සුළු පාපයක් කර ඇති අය දිව්‍ය පූජාව ආරම්භයේ තම පාපවලට මනස්ථාප වී සමාව ලබා ගෙන දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට සුදුස්සකු විය යුතු ය. මරණීය පාපයක් කර ඇති කෙනෙක් දිව්‍ය පූජාවට පෙර සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීමට අවස්ථාවක් නොමැති නම් තම පාපවලට දුක් මනස්ථාප වී අවස්ථාව ලද විගස සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීමට සිතා ගෙන දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගත හැකි ය.

## ශාරීරික සූදානම

ශාරීරික සූදානම යනුවෙන් අදහස් කරන්නේ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට පෙර අවම වශයෙන් පැයක්වත් සියලු ආහාරපානවලින් වැළකී නිරාහාරශීල ව සිටීම ය. තමන් කැමති නම් ඊට වඩා වැඩි කාලයක් වුව ද නිරාහාරශීල ව සිටිය හැකි ය. පැයක කාලය ඇතුළත ජලය හා බෙත් භාවිත කිරීමට තහනමක් නැත. පැයක නිරාහාරශීලය රෝගී අයට මහලු අයට හා මහලු අයට උපස්ථාන කරන අයට අවශ්‍ය නොවේ.

රෝගී වීම, වයස්ගත වීම, දිව්‍ය පූජාව පැවැත්වීමට පියතුමෙකු නොමැති වීම වැනි සාධාරණ හේතු මත දිව්‍ය පූජාවෙන් පරිබාහිර ව දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීමට අවසර ඇත. එක් දිනක දී දිව්‍ය පූජා කිහිපයකට සහභාගි වන පුද්ගලයෙකුට අවස්ථා දෙකක දී පමණක් දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට අවසර ඇත. දෙවන වරට දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීමට නම් දෙවන දිව්‍ය පූජාවේ ආරම්භයේ සිට අවසානය දක්වා ම සහභාගි වීම අනිවාර්ය ය. හදිසියේ රෝගී වී පියතුමෙකු රෝගීන්ගේ ආලේපය දනය කිරීමට පැමිණියහොත් එදින දිව්‍ය පූජාවේ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා තිබුණ ද දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ දෙවන වරට වුව ද දිව්‍ය පූජාවකින් පරිබාහිර ව ලබා ගත හැකි ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීමට ආත්මික සූදානම යන්න කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න.
2. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීමට නිරහාරශීලය රැකිය යුතු කාලය කොපමණ ද?



**ජීවිතයට බිඳක්**

***නිසි සූදානමින් යුතු ව දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගනිමු.***

# 14 අභිවෘද්ධි ආලේපය

ශුද්ධාත්මෙනි //// වස්වාලමින් ඔබේ වරම්
මා ජීවිතේ පුරවන් ඔබේ ආලෝකයෙන් //

පිරිපුන් ප්‍රේමය තුළ වැඩ වසනා ශුද්ධාත්මෙනි,
සත්වරමින් අප පොහොනි කරනු මැන ශුද්ධාත්මෙනි
ඔබ අභිමත අප සැලසුම් කළ මැන
ආලෝකය වී යනෙනා මග දිග

ශුද්ධාත්මෙනි ..........

ජීවිත මග පහදා දෙනු මැන සමිඳුනේ;
දිය උල් බවිනුත් ගලවා ගනු මැන සමිඳුනේ
නැණ නුවනින් ඔබ ම වටහා දී
ආලෝකය වී අප දිවි ගමනට

ශුද්ධාත්මෙනි .........



14.1 රූපය - අභිවෘද්ධි ආලේපය

සත්‍ය විශ්වාසයේ අප ස්ථිර කොට පූර්ණ ක්‍රිස්තු භක්තිකයන් කිරීම පිණිස ශුද්ධාත්මයාණන් අප වෙත වැඩම කරවන විශේෂ දේව ප්‍රසාද නිධානය අභිවෘද්ධි ආලේපය යි. ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී අප තුළ ජනිත වූ විශ්වාසය පරිණත කරන්නේ අභිවෘද්ධි ආලේපය නමැති දේව ප්‍රසාද නිධානය යි.

## ගැලවීමේ ඉතිහාසය තුළ අභිවෘද්ධි ආලේපය

"ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ" යන යෙදුම පුරාණ ගිවිසුමෙහි භාවිත කර නැත. ඒ සඳහා පහත සඳහන් යෙදුම් භාවිත කර ඇත.

★ ආත්මානුභාවය

සමිඳාණන් වහන්සේ වලාකුළකින් බැස, අවුත් මෝසෙස්ට කතා කොට, ඔහු මත වූ ආත්මානුභාවයෙන් කොටසක් ගෙන මූලිකයන් හැත්තෑ දෙනාට දුන් සේක.
(ගණන් 11:25)

★ දේවාත්මානුභාවය

පොළොව හිස් ව පාළු ව තිබිණි. මහ සයුර මත අන්ධකාරයක් විය. දේවාත්මානුභාවය ජලය මතු පිට හැසුරුණේ ය.
(උත්පත්ති 1:2)

★ ශුද්ධාත්මය

ඔබ හමුයෙන් මා පලවා නොහැරිය මැනව; ඔබේ ශුද්ධාත්මය මා කෙරෙන් ඉවත් නොකළ මැනව.
(ගීතාවලිය 51:11)

## ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ජීවිතය තුළ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ

ජේසුස් වහන්සේ පිළිසිඳ ගත්තේ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ ආනුභාවයෙනි.

දේව දූතයා ඇට (මරිය තුමියට) උත්තර දෙමින්, "ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඔබ කෙරෙහි පහළ වන සේක. පරමෝත්තමයාණන්ගේ ආනුභාවය ද ඔබ වසා ගන්නේ ය.
(ලූක් 1:35)

සමිඳාණන් වහන්සේගේ දූතයෙක් සිහිනයකින් ඔහුට (ජුසේ තුමාට) දර්ශනය වී, "දාවිත්ගේ පුත් ජෝසෙප් ඔබේ බිරිඳ වන මරියා පාවාගන්නට බිය නොවන්න. මන්ද ඈ ගැබ් ගෙන ඇත්තේ ශුද්ධාත්මයාණන් අනුහසිනි.

(මතෙව් 1:20)

දෙවියන් වහන්සේ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ සීමා රහිත ව ජේසුස් වහන්සේ වෙත දනය කරන සේක. එසේ දානය කිරීමෙන් ජේසුස් වහන්සේට ප්‍රාතිහාර්ය පෑමට ද ධර්මය දේශනා කිරීමට ද ශක්තිය ලැබුණි.

ජේසුස් වහන්සේ බව්තීස්ම-ස්නානය ලැබ, එකෙණෙහි ම දියෙන් ගොඩ ආ සේක. එවිට ස්වර්ගය විවර විය. දෙවියන් වහන්සේගේ ආත්මයාණන් පරෙවියෙකු මෙන් බසිමින් තමන් පිට පැමිණෙනු උන්වහන්සේ දුටු සේක.

(මතෙව් 3:16-17)

තවද, ජොහන් සාක්ෂි දරමින්, "ආත්මයාණන් පරෙවියෙකු මෙන් අහසින් බැස උන්වහන්සේ මත වැඩ හිඳිනු මම දුටිමි; මම උන්වහන්සේ නොහැඳින සිටියෙමි; එහෙත්, වතුරෙන් බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරන්ට මා එවා වදාළ තැනැන් වහන්සේ ම මට කතා කොට, "ආත්මයාණන් යමෙකු පිට බැස විත් වැඩ හිඳිනු ඔබ දකින්නෙහි ද, ඒ වනාහි ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරන තැනැන් වහන්සේ ය"යි වදාළ සේක. ඒ දේ මම ම දිටිමි; දැක, උන්වහන්සේ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයාණෝ යයි සාක්ෂි දැරුවෙමි"යි කීවේ ය.

(ජොහන් 1:32-34)

දෙවියන් වහන්සේ එවා වදාළ තැනැන් වහන්සේ දෙවියන් වහන්සේගේ වදන් පවසන සේක. එසේ වන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ශුද්ධාත්මය සීමා රහිත ව දනය කරන බැවිනි.

(ජොහන් 3:34)

## පාස්කු ඉරු දින අපෝස්තුලුවරුන්ට ශුද්ධාත්ම දානය

ජේසුස් වහන්සේ ඔවුන් (අපොස්තුලුවරුන්) පිට හුස්ම හෙළා; ශුද්ධාත්මයාණන් පිළිගන්න.

(ජොහන් 20:22)

පාස්කු ඉරු දින ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අපෝස්තුලුවරුන්ට දර්ශනය වී ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගෙන් ඔවුන් ප්‍රාණවත් කළ සේක. අපට ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී ශුද්ධාත්ම වරම් ලැබෙන ලෙස ඔවුන්ට එදින ශුද්ධාත්ම වරම් ලැබුණේ විශ්වාසයේ ජීවිතයකට උපත ලැබීමට ය.

## පෙන්තකොස්ත දවසේ ශුද්ධාත්ම දානය



14.2 - අපොස්තුලුවරුන් වෙත ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ වැඩම කිරීම

සැඩ සුළඟක් හමන්නාක් වැනි හඬක් හදිසියෙන් අහසින් නික්මුණේ ය. ඔවුන් හිඳගෙන සිටි ගෙය මුළුමනින් ම එයින් පිරී ගියේ ය. ගිනි දලු වැනි දිව් බෙදී ගොස් ඔවුන් එකිනෙකා මත පිහිටනු ඔවුන්ට පෙනිණි. ඔවුහු සියල්ලෝ ම ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් පූර්ණ වී ආත්මයාණන් ඔවුන්ට දුන් කතා ශක්තිය ලෙස අන්‍ය භාෂාවලින් කතා කරන්නට පටන් ගත්හ.

(ක්‍රියා 2:2-4)

## අපෝස්තුලුවරු අන් අයට ශුද්ධාත්ම දනය

ප්‍රසාද ස්නාපනය සහ අභිවෘද්ධි ආලේපය සඳහා පිළිවෙත් දෙකක් අපෝස්තුලුවරුන්ගේ කාලයේ සිට පැවත ගෙන ආ බව පහත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨ මගින් තහවුරු වේ.

සමාරීයයන් දෙවියන් වහන්සේගේ වචනය පිළිගත් බව ජෙරුසලමේ සිටි ප්‍රේරිතවරයන්ට සැළ වූයෙන් ඔවුහු පේදුරු හා ජොහන් ඔවුන් වෙතට යැවූහ. ඔවුහු එහි ගොස් ඔවුන්ට ශුද්ධාත්මයාණන් ලැබෙන ලෙස යාච්ඤා කළහ. මන්ද ඔවුන් ජේසුස් වහන්සේගේ නාමයට බව්තීස්ම ස්නාපනය කරනු ලැබුවා මිස ඒ වනතුරුත් ශුද්ධාත්මයාණන් ඔවුන් කිසිවෙකු කෙරෙහි පැමිණ තිබුණේ නැත. ප්‍රේරිතවරුන් ඔවුන් පිට අත් තැබූ කල, ඔවුන්ට ශුද්ධාත්මයාණන් ලැබිණි.

(ක්‍රියා 8:14-17)

ඔවුහු ඒ අසා ස්වාමින් වන ජේසුස් වහන්සේගේ නාමයෙන් බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරනු ලැබූහ. පාවුලු ඔවුන් පිට අත් තැබූ කල ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඔවුන් කෙරෙහි පැමිණි සේක. ඔවුහු අන්‍ය භාෂාවලින් කතා කරමින් දිවැස් වැකි පැවසූහ.

(ක්‍රියා: 19:5-6)

ඔබ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ලබා ගැනීමට යන බැවින් දිනපතා ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට යාච්ඤා කරන්න. නිරතුරු ව ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ පිහිට අයදින්න. ඔබගේ ජීවිතයෙන් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අත් දකින්න. යාච්ඤා කිරීමෙන් ශුද්ධාත්ම දීමනා අපට ලබා ගත හැකි වේ. අභිවෘද්ධි ආලේපය ලබා ගැනීම මගින් අප පරිණත කිතුනුවන් බවට පත් වේ.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් පූර්ණ වූ අපෝස්තුලුවරුන් තුළ ඇති වූ වෙනස්කම් මොනවා ද?
2. ශුද්ධාත්ම වරම් පතා යාච්ඤාවක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***නිරතුරු ශුද්ධාත්ම වරම් පතා යාච්ඤා කරන්න.***

# 15 අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමට සූදානම

කිතුනු ජීවිතය ගත කරන විට, විශ්වාසයට එරෙහි ව පැමිණෙන අභියෝග හා දුෂ්කරතාවලට සාර්ථක ව මුහුණ දී ඒවා ජය ගැනීමට අවශ්‍ය ශක්තිය අභිවෘද්ධි ආලේපය මගින් ලැබේ. එම ශක්තිය ලැබෙනුයේ යම් පුද්ගලයකු තුළ ශුද්ධාත්ම වරම් විශේෂාකාරයෙන් ක්‍රියාත්මක වීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙසිනි. ශුද්ධාත්ම වරම් ලබා ගැනීමට නම් අප නිසි සූදානමකින් යුතු ව අභිවෘද්ධි ආලේපය නමැති දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගත යුතු ය.

## අභිවෘද්ධි ආලේපය නමැති දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීම සඳහා අවශ්‍ය සුදුසුකම්

1. ප්‍රසාද ස්නාපනය ලබා තිබීම
2. වයස අවුරුදු 14 සම්පූර්ණ කර තිබීම
3. ඉෂ්ට වරප්‍රසාදය ඇති ව සිටීම (පාපයෙන් තොර වීම, ඒ සඳහා පාපෝච්චාරණය කළ යුතු ය)
4. නිසි ධර්මෝපදේශයක් ලබා සූදානම් වීම
5. මෙම ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීමට ඇති ආශාව හා උනන්දුව.

## අභිවෘද්ධි ආලේපයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබන්නන්ට ලැබෙන දීමනා

- දෙවියන් වහන්සේට ''අබ්බා පියාණෙනි'' යනුවෙන් ඇමතීමට හැකි වීම
- ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට වඩාත් ගැඹුරින් සම්බන්ධ වීමට හැකි වීම
- ශුද්ධාත්ම දීමනා වර්ධනය වීම
- ශුද්ධ වූ සභාවේ පූර්ණ සහභාගිත්වය ලැබීම.
- පරිණත කිතුනුවකු හා ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ සැබෑ සාක්ෂිකරුවෙකු ලෙස වචනයෙන් හා ක්‍රියාවෙන් විශ්වාසය ප්‍රචලිත කිරීමට හා ආරක්ෂා කිරීමට ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ ශක්තිය ලැබීම
- ආත්මය තුළ නොමැකෙන ලාංඡනයක් සනිටුහන් කිරීම.

ශුද්ධාත්ම දීමනා 7

**ප්‍රඥාව** - මෙලොව වෙනුවට ස්වර්ගීය වස්තුව හා සැප සම්පත්වලට ඇලුම් කිරීම

**තේරුම් ගැනීම** - විශ්වාසයේ සත්‍යතා තේරුම් ගැනීම

**දැනුමැතිකම** - දේව මහිමය හා තම ගැලවීම සඳහා අවශ්‍ය දේ නිවැරදි ව තේරුම් ගැනීම

**ධෛර්යය** - තම ආගමික කටයුතු ඉටු කිරීමේ දී මුහුණ දෙන බාධක හා ගැටලු හමුවේ නොසැලෙන අධිෂ්ඨානයකින් සිටීම

**දැනගැන්ම** - ස්වර්ග රාජ්‍යය කරා ගමන් කිරීමේ දී මුහුණ දෙන අනතුරුවලින් වැළකීමට මග දැන ගැනීම

**දේව භක්තිය** - දෙවියන් වහන්සේට හිමි වන්දනාව හා සේවය දීම

**දේව භය** - දෙවියන් වහන්සේට උතුම් ම ගෞරවය දීම හා උන්වහන්සේ අකැමැති දේ නොකිරීම

**ශුද්ධාත්ම ඵල 12කි.**

1. ස්නේහය
2. ප්‍රීතිය
3. සමාදානය
4. ඉවසීම
5. කරුණාව
6. යහපත්කම
7. නොබිඳෙන දිරිය
8. සාන්තදාන්තකම
9. විශ්වාසවන්තකම
10. මර්යාදාව
11. වෘතභාවය
12. පිරිසිදුකම

## අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබූවන්ගේ යුතුකම්

1. තමාගේ විශ්වාසය ගැඹුරු කර ගැනීම සඳහා උන්වහන්සේ පිළිබඳ දැනුම වර්ධනය කර ගැනීම
2. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ කෙරෙහි ස්ථිර ප්‍රේමයක් ඇති කර ගෙන එලෙස ජීවත් වීම
3. අවශ්‍ය අවස්ථාවල දී ක්‍රිස්තු ප්‍රේමය සඳහා නැඟී සිට එයට සාක්ෂි දැරීම
4. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ හා එක් වී ලෝකය ශුද්ධවන්තභාවයට පත් කිරීම සඳහා සෑම උත්සාහයක් ම දැරීම
5. පරිණත කිතුනුවන් ලෙස
   i. වචනයෙන් සාක්ෂි දැරීම
   ii. ක්‍රියාවෙන් සාක්ෂි දැරීම.

## අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කරන්නා

1. රාජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේ - සාමාන්‍යයෙන් අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කරනු ලබන්නේ රදගුරුතුමන් විසිනි.
2. වැඩිහිටියන්ට ප්‍රසාද ස්නාපනය දනය කරන විට මීසම් සේවක පියතුමා විසින්
3. රාජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේගේ විශේෂ අවසර ලත් පූජාප්‍රසාදිතුමෙකු විසින්
4. මරණාසන්න පුද්ගලයෙකුට - ඕනෑම පියතුමෙකු විසින්

**ක්‍රියාකාරකම**

1. අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීම සඳහා අවශ්‍ය සුදුසුකම් පහ ලියන්න.
2. ශුද්ධාත්ම දීමනා හත නම් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*ශුද්ධ වූ සභාවේ වැඩිහිටියෙකු ලෙස නිතර ම අන් අයට ආදර්ශවත් ව ජීවත්වීමට උත්සහ කරමු.*

# 16 අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීමේ පිළිවෙත



16.1 රූපය - අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීම

මෙම පින්තූරය කෙරෙහි ඔබගේ අවධානය යොමු කර, ඔබ සහභාගි වූ අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීමේ පිළිවෙතක් පිළිබඳ ව සිහියට නගා ගන්න.

ඔබ පෙර පාඩම්වල දී අභිවෘද්ධි ආලේපය පිළිබඳ ව, අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමට සූදානම් විය යුතු ආකාරය හා අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමෙන් ලබන ශුද්ධාත්ම දීමනා හා ඵල පිළිබඳ ව උගත්තෙහි ය. මෙම පාඩමෙන් අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමේ උච්චතම අවස්ථාව වන ''අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීමේ පිළිවෙත'' පිළිබඳ කරුණු ඉගෙන ගත හැකි ය.

## අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීමේ දිව්‍ය යාගය

### ආරම්භක පිළිවෙත

අපේක්ෂකයන් පෙරටු කොට ගත් රදගුරුතුමන් ඇතුළු පිරිස පෙරහැරින් දේවස්ථානයට ඇතුළු වෙති. අනතුරු ව ඉරු දින දිව්‍ය පූජාවක මෙන් ආරම්භක පිළිවෙත සිදු කරයි.

### දේව වාක්‍ය පිළිවෙත

පළමු වන දේව ප්‍රකාශනය, පිළිතුරු ගීය, දෙවන දේව ප්‍රකාශනය, සුපුවත් ජයනද (සාධුකාරය) හා සුවිශේෂය ප්‍රකාශ කිරීම මෙම කොටසින් සිදු වන අතර දේව වචනයෙන් අපේක්ෂකයන් ඇතුළු මුළු සංඝය ම පෝෂණය කරමින් ධර්මානුශාසනය පැවැත්වේ.

### අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කිරීම සඳහා අපේක්ෂකයන් ඉදිරිපත් කිරීම

තම මීසමේ අභිවෘද්ධි ආලේපය සක්‍රමේන්තුව ලබා ගැනීමට සූදානම් වී සිටින දරු දැරියන් වෙනුවෙන් මීසම් භාර පූජාප්‍රසාදිතුමා අභිවෘද්ධි ආලේපය සක්‍රමේන්තුව ලබා දෙන මෙන් රජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේගෙන් ඉල්ලයි. එම දරුවන් ඒ සඳහා නියමාකාරයට සූදානම් වී ඇද්ද? සුදුසු ද? යන වග රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ  පූජාප්‍රසාදීන් වහන්සේගෙන් විමසයි. පියතුමා පිළිතුරු දුන් පසු රදගුරුතුමා එම අපේක්ෂකයන් තෝරා ගත් බව ප්‍රකාශ කරයි. මෙසේ තෝරා ගැනීමෙන් පසු ප්‍රසාද ස්නාපන පොරොන්දු අලුත් කරයි.

### ප්‍රසාද ස්නාපන පොරොන්දු අලුත් කිරීම

මෙහි දී නපුර ප්‍රතික්ෂේප කර, විශ්වාසයේ ප්‍රබල සාක්ෂිකරුවන් වීමටත් කිතුනු කැඳවීම තුළ දිවි ගෙවන්නටත් ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී දෙමවුපියන් හා ආත්මික මවුපියන් මඟින් වූ පොරොන්දුව, නිදහස් කැමැත්තෙන් අලුත් කරමින්, ක්‍රිස්තියානි කැඳවීම අනුව ජීවත් වීමට දැඩි අධිෂ්ඨානයකින් යුතු ව තම දකුණත දිගු කර අපේක්ෂකයෝ පොරොන්දු දෙති. ඉන් අනතුරු ව රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ සුදතුම් වරම් පතා යාච්ඤා කරයි.

### රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ අපේක්ෂකයින් මත දෑත් විහිදා ශුද්ධාත්ම වරම් පතා යැදීම

මෙම අනුපිළිවෙත මෙහෙයේ වැදගත් තැනක් ගනියි. පව් සෝදා හැර ජලයෙන් හා ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් නව ජීවනය ලබා දුන් දෙවි ස්වාමීන් වහන්සේ සැනසිලි දායකයාණන් වන ශුද්ධාත්මයාණන් දරුවන් මත වස්වා, ප්‍රඥාවේ හා අවබෝධයේ ද විචාරයේ හා ධෛර්යයේ ද දැනගැන්මේ හා දේව භක්තියේ ද ආත්මයාණන් එවන ලෙසට රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ යදියි. තව ද දෙවි පියාණන්ගේ මහෝත්තමභාවය ඉදිරියේ නිසි ගෞරවය දැක්වීමට වරම් පතමින් ද යාච්ඤා කරයි.

### ක්‍රිස්මා තෛලයෙන් ආලේප කිරීම

රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ ක්‍රිස්මා තෛලයෙන් අපේක්ෂකයාගේ නළල ආලේප කරයි. එම අවස්ථාවේ දී ඥාන මවුපියෝ අපේක්ෂකයින්ගේ උරහිස් මත අත් තබති. රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ, "ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ මුද්‍රාව ලබා ගන්නැ''යි පවසමින් එක් එක් අපේක්ෂකයාගේ නලල ක්‍රිස්මා තෛලයෙන් ආලේප කරයි. මෙය අභිවෘද්ධි ආලේපය නැමති දේව ප්‍රසාද නිධානය දනය කිරීමේ බාහිර සලකුණ යි.

මේ මගින් ආත්මයෙහි නොමැකෙන ලාංඡනයක් ලැබෙන බවත් අදාළ කිතුනුවා ක්‍රිස්තු සේවා භටයෙකු කිරීමත් සංකේතවත් කරයි. රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ විසින් ක්‍රිස්මා තෛලය ආලේප කිරීමෙන් පසු ව ඇතැම් විට සුළු කම්මුල් පහරක් දෙනු ලැබේ. තමනට පැමිණෙන අභියෝගවලට මුහුණ දෙමින්, ධර්මදූත කාර්යය කිරීමට බැඳී සිටින බව එයින් සංකේතවත් කරයි.

### විශ්වාසකයින්ගේ යැදුම්

අභිවෘද්ධි අලේපය සක්‍රමේන්තුව අර්ථවත් ව ලබමින් පරිණත ජීවිතයකට පා තැබූ සියල්ලන් උදෙසා දෙවි ආසිරි පතමින් යාච්ඤා කෙරේ.

### පඬුරු පිදීම

අභිවෘද්ධි අලේපය ලැබූ සියලු දෙනා ම තම ජීවිත දෙවි මහෝත්තමයාණන්ට භාර කරමින් පඬුරු පිදීමේ පිළිවෙතට සහභාගී වෙති.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. අභිවෘද්ධි ආලේප පිළිවෙත සොයා එය ඇතුළත් කරමින් පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමට පිළිවෙත හොඳින් අධ්‍යයනය කරමු.*

# 17 ඒක දේව වන්දනාව

"ඔබ ගොස්, සකල ජාතීන් ගෝලයන් කරන්න; පියාණන්ගේ ද පුත්‍රයාණන්ගේ ද ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ද නාමයෙන් ඔවුන් බව්තීස්ම-ස්නාපනය කරන්න."

(මතෙව් 28:19)

ඉහත සඳහන් ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය කියවා පහත සඳහන් පින්තූර නම් කරන්න.



දිනක් ශුද්ධ වූ අගස්තීනු මුනිතුමා වෙරළක ඇවිදිමින් ශුද්ධ ත්‍රිත්වය පිළිබඳ අභිරහස වටහා ගැනීමට උත්සාහ කරමින් සිටියේ ය. එම අවස්ථාවේ දී වෙරළෙහි සිටි කුඩා දරුවෙකු ඔබ මොබ දුවමින් මුහුදේ ඇති ජලය සිප්පි කටුවකින් රැගෙනවිත් මුහුදු වෙරළේ ඇති කුඩා වළකට වත්කරන ආකාරය අගුස්තීනු මුනිතුමා දුටුවේ ය. එකෙණෙහි ම එතුමා, කුඩා දරුවා අමතා, ''දරුවා ඔබ කරන්නේ කුමක් ද''යි ඇසී ය. කුඩා දරුවා උත්තර දෙමින්

''මම මේ මහ මුහුදේ ජලය සියල්ල මෙම වළට පුරවන්න උත්සාහ කරන්නෙමි''යි පිළිතුරු දුන්නේ ය. අගුස්තීනු මුනිතුමා උත්තර දෙමින් ''මෙය ඔබට කළ හැකි කාර්යයක් ද? මෙම මහා සාගරයේ වතුර මේ කුඩා වළකට දැමිය හැකි ද? එය ඔබට කිසි කලෙක කළ නොහැකි ය''යි පවසමින් සිනාසුණේ ය. දරුවා උත්තර දෙමින් ''ඔබ සිතන දේත් එබන්දකි. ඔබට මෙම අභිරහස වටහා ගැනීම අපහසුයැ''යි පවසා නොපෙනී ගියේ ය. ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේගේ මහිමාන්විත බව හා උත්කෘෂ්ට බව කරණ කොට ගෙන ඔවුන් වහන්සේ වටහා ගැනීම මිනිස් මනසට කළ නොහැකි දෙයකි.

## ශුද්ධ ලියවිල්ලෙන් ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේට වන්දනාව

එවිට යක්ෂයා උන්වහන්සේ උස් තැනකට පමුණුවා, ක්ෂණයකින් ලෝකයේ සියලු රට රාජ්‍යයන් උන්වහන්සේට පෙන්වා, "මේවා කෙරෙහි මුළු ආධිපත්‍යය ද ඒවායේ යස ඉසුරු ද ඔබට දෙන්නෙමි. ඒවා මට පවරා දී ඇති හෙයින්, මා කැමැති කෙනෙකුට ඒවා දෙමි. එබැවින් ඔබ මා ඉදිරියේ නමස්කාර කරන්නෙහි නම් ඒ සියල්ල ම ඔබ සන්තක වන්නේ ය"යි උන්වහන්සේට කී ය. ජේසුස් වහන්සේ පිළිතුරු දෙමින්, "නුඹේ දෙවි වන සමිඳාණන් වහන්සේට නමස්කාර කරන්න; උන්වහන්සේට පමණක් සේවය කරන්න' කියා ලියා ඇතැ"යි ඔහුට වදාළ සේක.

(ලූක් 4:5-8)

මෙම ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයෙන් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අපට පෙන්වා දෙන්නේ දේව වචනය හොඳින් අවබෝධ කර ගෙන දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කළ යුතු බව යි. එමෙන් ම, බලය හෝ යස ඉසුරුවලට වහල් නොවී එක ම ඇදහිල්ලකින්, එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කළ යුතු බව ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තරයේ පෙන්වා දෙන සේක.

මා හැර අන් කිසි ම දෙවි කෙනෙකු නුඹට නොසිටිය යුතු ය. නුඹ සඳහා නෙළූ රූපයක් හෝ ඉහළ අහසෙහිවත්, පහළ පොළොවෙහිවත්, පොළොවෙන් යට ජලයෙහිවත් ඇති කිසි ම වස්තුවකට සමාන දෙයක් හෝ සාදා නොගන්න. නුඹ ඒවාට නමස්කාර නොකරන්න. ඒවාට නොවඳින්න.

(නික්මයාම 20:3-5)

ශුද්ධ ත්‍රිත්වයෙහි මෙහි වහන්සේලා තිදෙනෙක් සිටියත් වැඩ සිටින්නේ එක ම දෙවි කෙනෙකි. උන්වහන්සේ ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේ ය. මෙය කතෝලික විශ්වාසය යි. ශුද්ධ ත්‍රිත්වය අභිරහසකි. එය වටහා ගත හැක්කේ විශ්වාසයෙන් පමණි.

අපි සැවොම ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා නමස්කාර කළ යුතු ය. පුරාණ ගිවිසුමේ නික්මයාම ග්‍රන්ථයේ සඳහන් වන දස පනතෙහි පළමු වන පනතින් දක්වනුයේ ද ඒක දේව වන්දනාව පිළිබඳ ව ය. කිතුනුවන්ගේ ජීවිතයේ කේන්ද්‍රීය අභිරහස වනුයේ ශුද්ධ ත්‍රිත්වය ය. දේව පුත්‍රයා මාංශගතවීමෙන් මනුෂ්‍යයාට දෙවියන් වහන්සේගේ ප්‍රේමය පෙන්නුම් කරයි. තව ද පියාණන් වහන්සේ, පුත්‍රයාණන් වහන්සේ හා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ එක ම දෙවියන් වහන්සේ ය. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගෙන් පසු පියාණන් වහන්සේ විසින් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ එවන ලදි. එබැවින් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ පියාණන් හා පුත්‍රයාණන් වහන්සේ සමග වන්දනාවත් මහිමයත් ලබන සේක.

## ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේගේ කාර්යයන්

පිතා, පුත්‍රයා හා ශුද්ධාත්මයාණන් යන වහන්සේලාට විවිධ කාර්යයන් පැවරී ඇත.

### පියාණන් වහන්සේගේ කාර්යභාරය

පියාණන් වහන්සේට විශ්වය මවා පරිපාලනය කිරීමේ කාර්ය පැවරී ඇත. උත්පත්ති පොතේ මැවීමේ කතාවෙන් එය පැහැදිලි කෙරේ.

> දෙවියන් වහන්සේ තමන් මවා වදාළ සියලු දේ නරඹා, එය ඉතා මනහර බව දුටු සේක.
>
> (උත්පත්ති 1:31)

විශ්වයේ පාලකයාණෝ ද උන්වහන්සේ ය.

### පුත්‍රයාණන් වහන්සේගේ කාර්යභාරය

පුත්‍රයාණන් වහන්සේට විශ්වය ගලවා ගැනීමේ කාර්යය හිමි ය. මිනිසාගේ ප්‍රථම අකීකරුකමේ පාපය හේතු කොට ගෙන ගැලවීමේ කාර්ය සඳහා ජේසුස් වහන්සේ දේව අභිමතය පරිදි මෙලොවට වැඩිය සේක. තම දුක් විඳීම හා මරණය තුළින් මිනිසා පාපයෙන් ගලවා ගත් සේක. ඒ තුළින් මිදීමත් පව් කමාවත් අපට ලැබී ඇත.

## ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ කාර්යභාරය

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට විශ්වය ශුද්ධවත් කිරීමේ කාර්යය හිමි විය. ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ සියල්ලන් තුළ ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ක්‍රියාත්මක වෙමින් ශුද්ධවත් කරන සේක. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අපගේ හදවත්වල වැඩ වාසය කරන සේක. එම නිසා ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූවත් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ වැඩ වාසය කරන දේව මාලිගා වේ.

## ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේ හා ප්‍රසාද ස්නාපනය

අප ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබුවේ ද ශුද්ධ ත්‍රිත්වයේ නාමයෙනි. "..............(නම) පියාණන්ගේ ද පුත්‍රයාණන්ගේ ද ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ද නාමයෙන් මම ඔබ බෞතීස්ම කරමි" කියමින් ඔබ ප්‍රසාද ස්නාපනය කරනු ලැබිණි. එමෙන් ම ප්‍රසාද ස්නාපන පොරොන්දුවෙන් ද ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේ විශ්වාස කරන බව ඔබ වෙනුවෙන් දෙමවුපියෝත් ඥාන මවුපියෝත් පොරොන්දු වූහ.

පූජාප්‍රසාදිතුමා : අහසත් පොළොවත් මවා වදාළ සියලු බලැති දෙවි පියාණන් වහන්සේ කෙරෙහි ඔබ විශ්වාස කරන්නහු ද?

සියල්ලෝ : අපි විශ්වාස කරමු.

පූජාප්‍රසාදිතුමා : කන්‍යා මරියෝත්මාවන්ගෙන් ඉපිද, කුරුසියෙහි මරණයෙන් හා මහිමාන්විත උත්ථානය මගින් අප ගළවා ගත්, දෙවියන් වහන්සේගේ එක ම පුත්‍ර වූ අපගේ ස්වාමින් වූ ජේසුස් වහන්සේ කෙරෙහි ඔබ විශ්වාස කරන්නහු ද?

සියල්ලෝ : අපි විශ්වාස කරමු.

පූජාප්‍රසාදිතුමා : ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ කෙරෙහි ද ශුද්ධ වූ සභාව කෙරෙහි ද සාන්තුවරයන්ගේ සමෝසධර්මලාභය කෙරෙහි ද ඔබ විශ්වාස කරන්නහු ද?

සියල්ලෝ : අපි විශ්වාස කරමු.

මෙම පොරොන්දුවලින් පෙන්වනු ලබන්නේ ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේ විශ්වාස කරන බව ය.

## ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේ හා පවුල

පවුලේ සාමාජිකයන් අතර ඇති එකමුතුකම ශුද්ධ ත්‍රිත්වයේ එකමුතුකම පෙන්නුම් කරයි. දරුවන් බිහි කිරීම හා ඇති දැඩි කිරීම මගින් දෙවියන් වහන්සේගේ මැවීමේ කාර්යය දෙමව්පියන් ක්‍රියාවට නගයි. දිව්‍ය පූජාවට සහභාගි වීම, දිනපතා යාච්ඤාව හා දේව වචනය කියවීම පවුල තුළ ඇති ප්‍රේමය ශක්තිමත් කරයි. ධර්මදානය හා ධර්මදූත සේවය පවුලට පැවරෙන වගකීම් වේ.

(ක.ස.ධ.2205)

## මිහිපිට වෙසෙන පවුල්වල සේවාවන්

ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේගේ සේවාව මෙන්, පවුලේ ද එකිනෙකාට අනන්‍ය වූ සේවා රාශියක් ඇත. කිතුනු පවුල එක්සත් ව එක්සිත් ව සිටිය යුතු ය. එමෙන් ම ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ මෙන් අන්‍යයන්ට ප්‍රේම කරමින් ජීවත් විය යුතු ය. ශුද්ධ ත්‍රිත්වයේ සිටින තැනැත් වහන්සේලා තිදෙනා මෙන් නොබිඳෙන සාංඝික ජීවිතයක් ගත කළ යුතු ය. වහන්සේලා තිදෙනෙක් සිටියත් එක ම දෙවියන් වහන්සේ මෙන් පවුලේ ද සියලු දෙනාගේ ක්‍රියාකාරිත්වයන් එකිනෙකා හා සහයෝගයෙන් සමාදානයෙන් ඉටු කළ යුතු ය. මිහිපිට ශුද්ධ ත්‍රිත්වයේ සංකේතය කිතුනු පවුල විය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පියාණන් වහන්සේගේ පුත්‍රයාණන් වහන්සේගේ හා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ කාර්යයන් වෙන වෙන ම ලියන්න.
2. ශුද්ධ ත්‍රිත්වය පිළිබඳ අභිරහස කෙටියෙන් පහදන්න.
3. පවුල තුළ ත්‍රිත්වික දෙවියන් වහන්සේගේ ආදරය පෙන්විය හැකි ආකාරය දක්වෙන කතාවක් කෙටියෙන් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කරමු.***

# 18 එක ම දෙවියන් වහන්සේ තුළ විශ්වාසයේ ජීවිතයක්

හතරවන ඇන්ටිඕකස් එපිපානෙස් පාලන සමයේ දී විජාතික වත් පිළිවෙත් ඉටු කිරීමට මවට සහ දරු හත් දෙනාට බල කරන ලදි. එනමුදු එක ම දෙවියන් මත යැපුණු ඔවුන්, එම වත් පිළිවෙත්වල නොයෙදුණු නිසා ඔවුන් මරා දමන ලදි. එම මරණය අභිමුව මව දරුවන් ශක්තිමත් කළේ, "ඔබ මගේ කුස සිටියත්, මම කිරි දුන්නත්, හැදුවත්, වැඩුවත් ඔබ අයිති දෙවියන් වහන්සේට ය. ඒ නිසා නොබිය ව මරණයට ඉදිරිපත් වන්න. එවිට අප සැමට විනිශ්චය දවසේ දී ස්වාමීන් වහන්සේ මුණ ගැසෙයි" කියා ය. (2 මකබ් 7)

මෙම කතා පුවත ඉහත බයිබල් පාඨය කියවීම මගින් ඔබට තව දුරටත් වටහාගත හැකි ය. එයින් මිථ්‍යා ඇදහිලිවලට යටත් නොවිය යුතු බවත් එයින් අභියෝග හමුවේ නොබිය ව ස්ථිර ව සිටීමට ශක්තිය දෙවියන් වහන්සේගෙන් ලැබෙන බවත් අවධාරණය කරයි.

මිථ්‍යා ඇදහිලි දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න ක්‍රියා නොවේ. එමෙන් ම ඒවා පළමුවන දේව පනතට විරුද්ධ ක්‍රියා ය. මිථ්‍යා ඇදහිලිවලින් ප්‍රසාද ස්නාපනය ලද කිතුනුවන් ඈත් විය යුතු ය.

## රූප වන්දනාවට විරුද්ධ අවවාද

ඔබේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ ඔබ අයිති කර ගන්නට යන දේශයෙහි ජාතීන් වනසා දමූ කල්හි ඔබ ඔවුන් පන්නාදමා, ඔවුන්ගේ දේශයෙහි පදිංචි වූ කල ඔබට කලින් විනාශ වී ගිය ඔවුන් පසුපස යෑමට නොරැවටෙන ලෙස හොඳින් වග බලා ගන්න. තවද, මේ ජාතීන් ඔවුන්ගේ දෙවිදේවතාවන්ට වැඳුම් පිදුම් කෙළේ කෙසේ ද 'මමත් එසේ කරමි' කියා ඔවුන්ගේ දෙවිදේවතාවන් ගැන විස්තර නොසොයන්න. ඔබ එසේ කළොත්, ඔබ ඔවුන් මෙන් වනු ඇත. ඔබ නම් ඔබේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට එලෙස නොකළ යුතු ය. සමිඳාණන් වහන්සේ වෛර කරන සැම පිළිකුල් දෙයක් ම ඔවුන් තමන්ගේ දෙවිදේවතාවන් සම්බන්ධයෙන් කර ඇත. ඔව්හු තමන්ගේ දෙවිදේවතාවන් සඳහා ඔවුන්ගේ දරු දූරියන් පවා ගින්නේ පිළිස්සූහ.

(ද්විතීය 12:29-31)

මේ පාඨය මගින් ඉශ්රායෙල් ජනතාවට අවවාද කරන්නේ පොරොන්දු දේශයේ ජීවත් විය යුතු ආකාරය පිළිබඳ ව ය. එහි දී කානානිවරුන්ගේ මිථ්‍යා ඇදහිලිවලින් බැහැර වන ලෙස උන්වහන්සේ අවවාද කරන සේක.

මනුෂ්‍ය පුත්‍රය, මේ මනුෂ්‍යයන් තමන්ගේ දේව රූපවලට සිය සිත් යොමු කර ඇත; ඔවුන්ගේ වැටීමට හේතු වන පාපිෂ්ඨ දේ දෙසට නෙත් යොමා ඇත. මාගෙන් විමසන්න ඔවුන්ට කොහෙත් ම ඉඩ දිය යුතු ද? එබැවින් ඔවුන් සමග කතා කර ඔවුන්ට කියන්න, මහෝත්තම දෙවි ස්වාමීන් වහන්සේ මෙසේ වදාරන සේක. දේව රූපවලට සිය සිත් යොමු කර ගත්, ඔවුන්ගේ වැටීමට හේතු වන පාපිෂ්ඨ දෙයට නෙත් යොමු කර ගත් යම් ඉශ්රායෙල් ජාතිකයෙකු දිවැසිවරයා වෙත පැමිණිය හොත්, ඔහුගේ දේව රූප බහුල වීම නිසා ස්වාමීන් වන මම ම ඔහුට පිළිතුරු දෙන්නෙමි. මෙසේ කරන්නේ, මුළු ඉශ්රායෙල් වංශය තමන්ගේ දේව රූප කරණ කොට ගෙන මාගෙන් වෙන් ව ගිය බැවින් ඔවුන් ආපසු මා වෙත දිනා ගන්නා පිණිස ය.

(එසකියල් 14:3-6)

මෙයින් පෙන්වා දෙන්නේ, මිථ්‍යා ඇදහිලි දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කරන බව ය. දෙවිඳුන්ට පිළිකුල් කරන දෙයින්, වැළකී සිටිය යුතු ය. සැබෑ වූ එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කළ යුතු ය. බබිලෝනියාවේ වහලුන් වූයේ මිථ්‍යා ඇදහිලි අනුගමනය කළ නිසා ය.

බොරු දේව පිළිම වෙත නොහැරෙන්න; ලෝහයෙන් වාත්තු කළ දෙවිවරුන් සාද නොගන්න, නුඹලාගේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මම වෙමි.

(ලෙවී 19:4)

වෙනත් ආගමිකයන් භාවිත කරන පිළිම දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කරන බව මෙම පාඨය පෙන්වා දෙයි.

ඔබ අතර දිවැසිවරයෙකු හෝ ස්වප්න තෝරන්නෙකු හෝ පහළ වී, ඔබට හාස්කමක් හෝ අරුම පුදුම දෙයක් හෝ පාන්නට යෝජනා කොට, ඔහු කී අයුරින් ඒ හාස්කම් හෝ අරුම පුදුම දේ හෝ සිදු වී ඔබ නොහඳුනන අන් දෙවි දේවතාවන් පසුපස ගොස්, "අපි ඔවුන්ට වැඳුම් පිදුම් කරමු"යි කීවොත්, එවැනි දිවැසිවරයෙකුගේ හෝ ස්වප්න තෝරන්නෙකුගේ හෝ කීම්වලට ඔබ සවන් නොදිය යුතු ය. මෙවැනි දේවලින් ඔබේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට ඔබේ මුළු හෘදයෙන් සහ

ඔබේ මුළු සිතින් ප්‍රේම කරන්නහු ද යි උන්වහන්සේ ඔබ පරීක්ෂා කරන සේක. ඔබ හැම, දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ අනුව ගොස්, ගරුබිය දක්වා, උන්වහන්සේගේ ආඥා ආරක්ෂා කොට, හඬට කීකරු වී උන්වහන්සේට වැඳුම් පිදුම් කොට, ඇළුම් ව සිටිය යුතු ය.

(ද්විතීය 13:1-4)

ඉහත පාඨයට අනුව බොරු දිවැසිවරයෙකුගේ හෝ ස්වප්න තෝරන්නෙකුගේ හෝ කීම්වලට සවන් නොදිය යුතු ය. මුළු හෘදයෙන් ද මුළු සිතින් ද දෙවියන් වහන්සේට පමණක් ගරුබිය දැක්විය යුතු ය. දෙවියන් වහන්සේගේ ආඥා ආරක්ෂා කළ යුතු ය. ඔවුන් වහන්සේගේ හඬට කීකරු වී, උන්වහන්සේට පමණක් වැඳුම් පිදුම් කොට, ප්‍රේම කළ යුතු ය.

විශ්වාසයට විරුද්ධ ව නිරන්තරයෙන් පැන නගින පරීක්ෂා පිළිබඳ ව ද අවධානය යොමු කළ යුතු ය. මුදල, බලය, වස්තුව ආදි ලෞකික දේවලට දෙවියන් වහන්සේට දිය යුතු තැන දීම නුසුදුසු ය. දෙවියන් වහන්සේට හා ලෞකික දේවලට ආදරය කළ නොහැකි ය. ප්‍රාණපරිත්‍යාගීවරුන් බොහෝ දෙනෙකුට දිවි පිදීමට සිදු වූයේ ඒක දේවවාදී විශ්වාසයක් මත ජීවත් වූ නිසා ය. රූප වන්දනාවෙන් ඒක දේවවාදය ප්‍රතික්ෂේප කෙරේ.

කතෝලික විශ්වාසයට අනුව නැකැත් බැලීම, බලි තොවිල්, ලග්න පලාපල, යන්ත්‍ර මන්ත්‍ර, ශාස්ත්‍ර ඇසීම, ගුරුකම්, ජේන බැලීම, හූනියම් හා දෙහි කැපීම ආදිය ද මිථ්‍යා ඇදහිලි වේ. එමෙන් ම තව දුරටත් එදිනෙදා ජීවිතයේ පවතින මිථ්‍යා විශ්වාස වන, ගමනක් යන විට හෝ සුබ දෙයක් කතා කරන විට හූනා "චික් චික්" යැයි කෑ ගැසීම අසුබ යැයි කීම, ගමනක් යන විට හිස් කළයක්, දරමිටියක්, කොස්සක් හෝ ඉදලක් අතැති කෙනෙක් දුටු විට අසුබ බව විශ්වාස කිරීම, වැන්දඹුවක් සුබ කටයුතු සඳහා සහභාගි කරවා ගැනීම අසුබ යැයි විශ්වාස කිරීම, ගමනක් යන විට පූසෙකු යන මඟ හරහට පැනීම අසුබ යැයි සිතීම, අඟහරුවාද, සිකුරාද වැනි දිනවල මෙන් ම මළවුන්ගේ මාසය යැයි නම් කරන ලද නොවැම්බර් මාසයේ සුබ කටයුතු කිරීම අසුබ යැයි සිතීම වැනි කරුණු දෙවියන් වහන්සේට අප්‍රසන්න ක්‍රියා ය. පෙබරවාරි මාසයේ සුබ කටයුතුවල නොයෙදීම, ධනය, බලය, සුබ විහරණය, ජාතිවාදය, කුලය, පරම්පරා පිළිබඳ පම්පෝරි කීම ආදිය දෙවියන් වහන්සේ විසින් ප්‍රතික්ෂේප කරන දේවල් ය. ශුද්ධ බයිබලයෙන් බොරු දිවැසිවරුන්ගේ හාස්කම් හා ස්වප්නවලට නොරැවටෙන ලෙස දෙවියන් වහන්සේ උපදෙස් දුන් සේක.

දෙවියන් වහන්සේට සමීප වීමට කළ යුතු දෑ;

- එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කළ යුතු ය.
- ඒක දේව වන්දනාවෙන් දේව සබඳතාව වර්ධනය කර ගත යුතු ය.
- මිථ්‍යා ඇදහිලිවලින් වැළකී, අන් අය ද ඉන් බේරා ගත යුතු ය.
- දෙවියන් වහන්සේ මත පමණක් යැපෙමින් ජීවිත අභියෝගවලට මුහුණ දීමට වගබලා ගත යුතු ය.
- යක්ෂ, භූත මායම් ඇති බව විශ්වාස නොකළ යුතු ය.
- මෙලොව ඇති සියලු ම දෑ දෙවියන් වහන්සේ ඉදිරියේ දූවිල්ලකට සමාන බව පිළිගත යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කිරීම සඳහා කළ යුතු දෑ ලැයිස්තු ගත කරන්න. (කරුණු පහක් සෑහේ)
2. එදිනෙදා ජීවිතයේ දී ඔබ ප්‍රතික්ෂේප කළ යුතු මිථ්‍යා ඇදහිලි පහක් ලියන්න.
3. "මිථ්‍යා ඇදහිලි පිටු දකිමු" යන මැයෙන් පෝස්ටරයක් නිර්මාණය කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***මිථ්‍යා ඇදහිලිවලින් වැළකී දෙවියන් වහන්සේ පමණක් විශ්වාස කරමු.***

# 19 සාන්තුවර බැතිය



19.1 රූපය - ශුද්ධ වූ අන්තෝනි මුනිතුමා

1. ශුද්ධ වූ අන්තෝනි මුනිතුමා පිළිබඳ ඔබ දන්නා කරුණු තුනක් ලියන්න.
2. එතුමාගේ ජීවිතයෙන් ඔබගේ ජීවිතයට ගත හැකි වැදගත් ම ආදර්ශය කුමක් ද?

රූප වන්දනාව යනු පුද්ගලයෙක් හෝ රූපයක් හෝ ලෞකික වස්තුවක් හෝ දේවත්වයෙන් සලකා, ඔහුට හෝ ඇයට හෝ එයට හෝ වන්දනා කිරීම යි. ප්‍රතිමා, රූප හෝ පින්තූර මගින් සිදු වනුයේ ඒවා මගින් පිළිඹිබු වන පුද්ගලයා අපගේ මතකයට ගෙන ඒම යි. තව ද මෙම ප්‍රතිමාවලට හෝ රූපවලට හෝ ප්‍රාතිහාර්යය පෑමේ බලය ඇති බව විශ්වාස නොකළ යුතු ය. ප්‍රතිමා, බොරලික්කම් හෝ වෙනත් පලඳනා ආදිය දේව ආශීර්වාදයෙන් ශුද්ධවත් කර ඇත. ඒවා ගෞරවයෙන් පරිහරණය කළ යුතු ය. සාන්තුවරු තම ජීවිත කාලය ම දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් ජීවත් වී, ඔවුන් වහන්සේ වෙනුවන් සාක්ෂි දරමින් මෙලොවින් සමු ගත් අය වූහ. ප්‍රතිමාවකට හෝ රූපයකට හෝ ගරු බුහුමන් දක්වන විට, එයින් පිළිඹිබු වන්නේ එම රූපයේ සිටින පුද්ගලයාට ගරු කරන බවයි. ප්‍රතිමාවල පරමාර්ථය එම පුද්ගලයා සිහිපත් කිරීම යි. දෙවියන් වහන්සේගේ මිත්‍රත්වය දිනා ගත් පුද්ගලයෙකුට ගරු බුහුමන් දැක්වීමෙන් දෙවියන් වහන්සේට වන්දනා කරන බව අදහා ගත යුතු ය. සාන්තුවරුන්ට ගරු කළ යුත්තේ, ඔවුන්ගේ ආදර්ශවත් දිවිය උදෙසා ය. එබැවින්

ඔවුන්ට යාච්ඤා කරමින්, ඔවුන්ගේ ශුද්ධ වූ ධාතුවලට හා ප්‍රතිමාවලට ගරු බුහුමන් දක්වන්නෙමු. ඔවුන්ගේ ආදර්ශ අනුගමනය කරමින් අපගේ ජීවිත ගොඩනඟා ගත හැකි ය.

"උන්වහන්සේගේ සළුවට පමණක් අත තැබුව හොත්, මට සුවය ලැබෙනු ඇතැ"යි සළුවට අත ගැසූ ස්ත්‍රිය විශ්වාස කළා ය. මෙයින් පෙන්නුම් කෙරෙනුයේ ජේසුස් වහන්සේගේ සළුව ශුද්ධ වූ වස්තුවක් ලෙස ඇය සැලකූ බව යි.

පැරණි ගිවිසුමේ ද ප්‍රතිමා භාවිත කෙරිණි,

★ කෙරුබ්වරු (දේව දූතයන්) (නික්මයාම 25:18-22) ⟶ ගිවිසුම් කරඬුව අලංකාර කරන පිණිස සාදන ලද රූපය

★ ලෝකඩ සර්පයා (ගණන් කථාව 21:8-9) ⟶ සර්පයන් දෂ්ට කළ අයට සුවය ලබන පිණිස සාදන ලදි. මේවා සාදන ලද්දේ දෙවියන් වහන්සෙගේ ම උපදෙස් අනුව ය.

## ශුද්ධවන්තයින්

නුඹ සඳහා නෙළූ රූපයක් හෝ ඉහළ අහසෙහිවත්, පහළ පොළොවෙහිවත්, පොළොවෙන් යට ජලයෙහිවත් ඇති කිසි ම වස්තුවකට සමාන දෙයක් හෝ සාදා නොගන්න, නුඹ ඒවාට නමස්කාර නොකරන්න; ඒවාට නොවඳින්න. මන්ද, නුඹේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ වන මා **ප්‍රතිවාදීන්** නොඉවසන දෙවි කෙනෙකු වන බැවිනි. මට වෛර කරන පියවරුන්ගේ පාපය නිසා තුන් වන, සතර වන පරම්පරාව දක්වා ඔවුන්ගේ දරුවන්ට මම දඬුවම් කරමි.

(නික්ම යාම 20:4-5)

දෙවියන් වහන්සේ "ප්‍රතිවාදීන්" නොඉවසන සේක. ප්‍රතිවාදීන් යනු වෙනත් දෙවි දේවතාවන් ය. එම නිසා ශුද්ධවන්තයෝ යනු ප්‍රතිවාදීහු නොවෙති. ශුද්ධවන්තයන් කතෝලික අපට ආදර්ශයකි. ශුද්ධවන්තයින්ට, ශුද්ධ වූ ද්‍රව්‍යයන්ට, ශුද්ධ වූ ස්ථානවලට අගෞරව කිරීම පාපයකි. ඔවුහු දැනටමත් ස්වර්ගීය සැපත හිමිකර ගෙන සිටිති. ශුද්ධවන්තයෝ දේව අභිමුඛයේ සිටින්නෝ ය. ඔවුහු අප වෙනුවෙන් යාච්ඤා කරති.

ශුද්ධවන්තයින්ගේ ආදර්ශය අනුව ඔබට කළ හැකි දෑ

- ජීවිතයේ සැම කටයුත්තක දී ම දෙවියන් වහන්සේට මුල්තැන ලබා දීම
- දේව වචනයට මුල් තැන දෙමින් දිනපතා ශුද්ධ බයිබලය කියවා මෙනෙහි කිරීම

- සාන්තුවරුන් අන් අයට උදව් වීමට මැදහත් වන ආකාරයට අප ද අන් අයට උදව් වීමට නොපසුබට විය යුතු ය
- සාන්තුවර චරිත කතා කියවමින් ඒවා තම ජීවිතයට ආදර්ශයක් කර ගැනීම
- සාන්තුවරුන් දේව නියමයන් අනුව ජීවත් වූ ආකාරය පිළිබඳ කරුණු සොයා ගෙන ඒ අනුව ජීවත් වීම
- දේවස්ථානයේ සාන්තුවර මංගල්‍ය අවස්ථාවල පැවැත්වෙන නුවාන හා දිව්‍ය පූජාවට සම්පූර්ණයෙන් ම සහභාගි වීම.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. සාන්තුවර බැතිය පිළිබඳ කරුණු ඇතුළත් කර දෙබසක් නිර්මාණය කරන්න.
2. ඔබ කැමති සාන්තුවර ජීවිත කතාවක සාරාංශය ලියන්න.
3. එම සාන්තුවර ජීවිතයෙන් ඔබට ගත හැකි ආදර්ශ තුනක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***සාන්තුවර ජීවිත අනුකරණය කරමු.***



# 20 දේව නාමයේ ශුද්ධත්වයට ගරු කිරීම

නුඹ දෙවි සමිඳුණන් වහන්සේගේ නාමය අගරු ලෙස භාවිත නොකරව. යමෙක් ඒ නාමය අගරු ලෙස භාවිත කරන්නේ ද ඔහුට මම දඬුවම් කරමි.

(නික්ම යාම 20:7)

මෙම පාඨය හොඳින් කියවා, මොහොතක් මෙනෙහි කරන්න. එයින් කියැවෙන දෑ පිළිබඳ සිතන්න.

දෙවියන් වහන්සේ අති ශුද්ධවන්ත වන සේක. තමන් වහන්සේ කෙරෙහි විශ්වාසය තබන්නන්ට තම නාමය එළිදරව් කරන සේක. දෙවියන් වහන්සේගේ නාමය ද අති ශුද්ධවන්ත ය. එබැවින් ඔවුන් වහන්සේගේ නාමය ගෞරවයෙන් භාවිත කළ යුතු ය. ආශීර්වාද කිරීමට, ප්‍රශංසා කිරීමට, යාච්ඤා කිරීමට හෝ මහිමයට පත් කිරීමට හැර අනවශ්‍ය ලෙස දේව නාමය උච්චාරණය නොකළ යුතු ය. දස පනතේ දෙවන පනතෙන් පෙන්වා දෙනුයේ, දෙවියන් වහන්සේගේ ශ්‍රී නාමය නිගරු ලෙස භාවිත නොකළ යුතු බව යි. දේව නාමය උච්චාරණය කරන විට එය භක්තියෙන් හා ගෞරවයෙන් කළ යුතු ය.

## පුරාණ ගිවිසුමේ ඉගැන්වීම්

උන්වහන්සේගේ නාමයෙන් පමණක් දිවුරුම් දිය යුතු ය.

(ද්විතීය 10:20)

මුසා දොඩන්නවුන්ගේ මුව පියවෙන විට සමිඳුන් නමින් දිවුරන්නෝ ප්‍රීතිමත් වන්නෝ ය.

(ගීතාවලිය 63:11)

පූරාණ ගිවිසුමේ දිවුරුම අනුමත කර ඇති බව ඉහත සඳහන් ශුද්ධ බයිබල් පාඨවලින් පැහැදිලි වේ.

### ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ඉගැන්වීම

මම ඔබට කියමි, කොහෙත් ම නොදිවුරන්න. ස්වර්ගය දෙවියන් වහන්සේගේ සිංහාසනය බැවින්, ඒ නමින් වත්, පොළොව දෙවියන් වහන්සේගේ පා පුටුව බැවින් ඒ නමින් වත්, ජෙරුසලම මහ රජුගේ රාජධානිය වන බැවින් ඒ නමින්වත් නොදිවුරන්න. එක හිස කෙසක් සුදු කර ගන්න හෝ කළු කර ගන්න හෝ ඔබට නුපුළුවන් බැවින් හිස නමින් වත් නොදිවුරන්න. ඔබේ අදහස "එසේ ය" කීම නම්, "එසේ ය" කියා ද, "නැත" කීම නම්, "නැත" කියා ද වේවා. ඊට වැඩි යමක් ඇද්ද එය එන්නේ නපුරාගෙන් ය.

(මතෙව් 5:34-37)

මෙම ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයෙන් අපට පෙන්වා දෙන්නේ දිවුරීම ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තරයේ ම හෙළා දකින බවයි.

### පාවුලු තුමාගේ ඉගැන්වීම

මා කොරින්තියට නාවේ ඔබට ඇති අනුකම්පාව නිසා බවට, හද පත්ලෙන් දිවුරමින්, දෙවියන් වහන්සේ මාගේ සාක්ෂිකරු වශයෙන් කැඳවමි.

(2 කොරින්ති 1:23)

මේ ලියන දේ සැබෑ බව දෙවියන් වහන්සේ ඉදිරියේ සහතික කර කියමි.

(ගලාති 1:20)

මෙයින් පාවුලු තුමා දිවුරුම අනුමත කරන බව පැහැදිලි වේ.

බයිබලීය ඉගැන්වීම ද සලකා බලා ශුද්ධ වූ සභාවේ ඉගැන්වීම මෙසේ ඉදිරිපත් කරයි.

## දිවුරුම පිළිබඳ ශුද්ධ වූ සභාවේ ඉගැන්වීම්

නීතිය ඉදිරියේ තමන් පවසන දේ සත්‍යය බව දන්නෙහි නම්, එවන් අවස්ථාවක දිවුරිය හැකි ය. එනම් බරපතල කරුණක දී දිවුරුම් දිය හැකි බව ශුද්ධ වූ සභාව උගන්වන අතර, එවන් අවස්ථාවක සත්‍යය පමණක් ප්‍රකාශ කළ යුතු ය. බොරු පොරොන්දු නොදිය යුතු ය. එය දෙවන පනතට විරුද්ධ පාපයකි.

දස පනතේ අට වන පනත වන "බොරු සාක්ෂි නොකියව" පනතට අනුව ද බොරු කීම තහනම් කර ඇත. යම් දෙයක් නොදන ඒ පිළිබඳ ව සාක්ෂි දැරීම දේව පනතට විරුද්ධ ව යාමකි.

## බාරහාර පිළිබඳ ශුද්ධ වූ සභා ඉගැන්වීම

බාරයක් යනු දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න අමතර යමක් කරන්නට ස්වකීය කැමැත්තෙන් ම දෙන පොරොන්දුවකි. එම නිසා බාරයක් විය යුත්තේ පූර්වයෙන් ඒ පිළිබඳ ව හොඳින් සිතා මතා ය. බාරයක් කඩකිරීම බරපතල වරදක් විය හැකි ය.

බාරයක් නොවීම ඔබට පාපයක් නොවේ.
(ද්විතීය 23:22)

වර්තමානයේ දී බාරය යම් ගනුදෙනුවක් නැතිනම් අල්ලස් දීමක් බවට පත් ව ඇත. එනම්, 'ඔබ යමක් දෙන්නේ නම් මමත් ඔබට යමක් දෙමි' යන තත්ත්වයට පත් වූවකි. බාරහාර දෙවියන් වහන්සේ සමග කරන ගනුදෙනුවක් නොවේ. දෙවියන් වහන්සේගේ අයිතිය දෙවියන් වහන්සේට පවරා දීමකි. මෙය උත්තරීතර ආකල්පයකි. බාර ඔප්පු කිරීමේ දී ඔප්පු කරන්නාගේ ආකල්පය වැදගත් වේ. යම් පුද්ගලයෙකුට දෙවියන් වහන්සේ ලබා දුන් දෙයකට හද පත්ලෙන් ම කළගුණ සැලකීමක්, ප්‍රීතිය පළ කිරීමක් , ප්‍රශංසා කිරීමක් හෝ විශ්වාසය ප්‍රකාශ කිරීමක් වශයෙන් යමක් ඔප්පු කරන්නේ ද යන්න සිතා බැලිය යුතු ය.

**අපට කළ හැකි යහපත් දෑ**

- දේව නාමය ගෞරවයෙන් භාවිත කරන්න.
- අප අන් අයට දුන් පොරොන්දු ඉටු කර ඒවාට විශ්වාස පක්ෂ විය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. නික්මයාම 20:7ට අනුව, දස පනතේ දෙවන පනත ලියන්න.
2. "දෙවියන් වහන්සේගේ නාමය උත්කෘෂ්ට ය" යන මාතෘකාව යටතේ බිත්ති පුවත් පතකට ලිපියක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*දේව නාමය භය භක්තියෙන් යුතු ව උච්චාරණය කරන්න.*

# 21 ඉරු දින ශුද්ධවන්ත ව ගත කිරීම

දවස් හයක් තුළ වැඩ කළ හැක, එහෙත් හත්වන දින, සමිඳාණන් වහන්සේ වන මට වෙන් කළ නිවාඩුවේ සබත් දිනයයි.
(නික්ම යාම 31:15)

දෙවියන් වහන්සේ දින හයකින් ලෝකය මවා හත්වන දින නිවාඩු ගත් සේක. දින හයක් වැඩ කරනා මනුෂ්‍යයාට ද සත්වන දින නිවාඩු දිනයක් ය. එබැවින් විශ්වය මවා අපට ගැලවීම දිනා දුන් දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් මෙම දිනය ගත කිරීමට කිතුනු අප ක්‍රියා කළ යුතු ය. එම දිනය වෙනදාට වඩා ධර්මානුකූල ව ගත කළ යුතු ය. වෙනදාට වඩා දෙවියන් මුල් කර ගෙන ජීවත් වන මනුෂ්‍යා දේව වන්දනාවේ හා යහපත් ක්‍රියාවන්හි නිරත වීමට  කටයුතු කිරීම වැදගත් ය.

එබැවින් ස්වාමීන් වහන්සේගේ දිනය වන ඉරුදින ශුද්ධවත් කරමින් කිතුනුවෝ චාරිත්‍රානුකූල වත්පිළිවෙත් එම දිනයේ දී සිදු කරති. ස්වාමීන් වහන්සේගේ දිනය වන ඉරුදින පවත්වන දිව්‍ය පූජාව සියලු වන්දනාවේ උල්පත හා මුදුන්කඩ ලෙස සලකති.

ජුදා සම්ප්‍රදායේ සබත් දින ධර්මශාලාවට එක් ව දේව වචනය බෙදා ගැනීම සිදු විය. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ද අපොස්තුලුවරුන් ද මෙම සම්ප්‍රදායට ගරු කරමින් කටයුතු කළ බව නව ගිවිසුමේ සඳහන් වේ (මාක් 6:1-6).

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ උත්ථානය වූ දිනය වන ඉරුදින වර්තමානයේ අප දෙවිඳුන්ට කැප කර ඇති දිනය යි. ආදර දෙවි පියාණන් වහන්සේ අප එනතුරු බලා සිටින්නේ අප දේව වචනයෙන් සහ තම පුතණුවන්ගේ ශ්‍රී ශරීරයෙන් පෝෂණය කර ශක්තිමත් කිරීමට ය.

## ඉරුදිනය

- ජේසුස් වහන්සේ උත්ථාන වූ දිනය යි  (ලූක් 24:1-12)
- උත්ථාන වූ ජේසුස් වහන්සේ වැඩිපුර ම දර්ශනය වූ දිනය යි
  - මග්දලාවේ මරියාට දර්ශනය වීම  (ජොහන් 20:11-18)
  - ශ්‍රාවකයන්ට දර්ශනය වීම (ජොහන් 20:19-23)
  - තෝමස් තුමාට දර්ශනය වීම (ජොහන් 20:24-29)
- ශුද්ධාත්මාගමනය සිදු වූ පෙන්තකොස්ත දිනය යි (ක්‍රියා 2)

සබත් දින වැදගත්කම තුන්වන දේව පනතින් අපට මෙසේ දක්වයි.

සබත් දවස ශුද්ධ ලෙස පැවැත්වීමට සිතට ගන්න. දවස් හයක් තුළ නුඹ වෙහෙස වී නුඹේ සියලු වැඩ කළ යුතු ය. එහෙත්, හත්වන දවස නුඹේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට කැප වූ සබත ය.
(නික්මයාම 20:8-10)

මේ අනුව කිතුනු අප ඉරුදින අපගේ දේව වන්දනාමය යුතුකම් ස්වාමීන් වහන්සේ හමුවේ ඉටු කළ යුතු ය. ඒ අනුව ඉරිදා දින මුළු දිව්‍ය පූජා යාගයට සහභාගී විය යුතු ය. මුළු දිව්‍ය පූජාවට ම සහභාගි වීම යනු දිව්‍ය පූජාවේ ආරම්භක ගීතිකාවේ සිට අවසාන ගීතිකාව දක්වා ම සහභාගී වීම යි.

ඉරුදින දිව්‍ය පූජාවට අප අනිවාර්යෙන් ම සහභාගි විය යුතු ය. එයින් අප නිදහස් වන්නේ අසාධ්‍ය ලෙස ගිලන් ව එක්තැන් වී සිටීම, රෝගියෙකු බලා ගැනීම වැනි අවස්ථාවන්හි දී පමණි. සිතා මතා මෙම ණය යුක්තිය පැහැර හැරීමෙන් කිතුනු අප බරපතල පාපයක් කරයි. පාසල් නිවාඩු කාලයේ දහම් පාසල් නොපැවැත්වූව ද ඉරුදින දිව්‍ය පූජාවට සහභාගි විය යුතු ය. ඉරුදින විනෝද චාරිකාවක් ගිය ද අතරමග දී හෝ දේවස්ථානයකට ගොස් දිව්‍ය පූජාවට සහභාගී වීමට අමතක නොකළ යුතු ය.

එමෙන් ම ඉරුදින දිව්‍ය පූජා යාගය නමැති සාංඝික ජයෝත්සවයට සහභාගී වීමෙන් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට හා උන්වහන්සේගේ සභාවට දක්වන බැඳීම හා විශ්වාසවන්තභාවයට අප පංගුකාර වේ. ඒ අනුසාරයෙන් ගිවිසුම් සමාජිකත්වය අප අලුත් කර ගනියි. දෙවියන් වහන්සේගේ ශුද්ධවන්තභාවයටත් ගැලවීමේ බලාපොරොත්තුවටත් සාක්ෂි දරමින් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ මෙහෙය වීම මත දේව ජනතාව ලෙස අපි ශක්තිමත් වන්නෙමු.

### ඉරුදින ශුද්ධවත් කිරීම සඳහා කළ හැකි කාර්යයන්

- ඉරුදින මුළු දිව්‍ය පූජාවට අර්ථාන්විත ව සහභාගී වී දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලබා ගැනීම
- එදිනට නියමිත දේව වාක්‍ය කොටස් කියවා මෙනෙහි කිරීම
- දහම් පාසලට සහභාගි වීම
- හැකිතාක් දයාවේ ක්‍රියාවන්හි නිරත වීම
- රෝගීන් බැහැදැකීම
- මීසමේ හෝ ගමෙහි පැවැත්වෙන ශ්‍රමදාන, පොදු යහපත් කටයුතුවලට සහභාගී වීම
- මීසමේ පැවැත්වෙන සමිති සමාගම්වලට සහභාගී වීම
- තම පවුලේ අයගේ මෙන් ම ඥාති මිත්‍රාදීන්ගේ අවශ්‍යතා හමුවේ පිහිට වීම

මෙලෙස සමිඳුන්ගේ ජය මංගල දිනය ශුද්ධ ලෙස ගත කරමින් ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ ප්‍රීතිය අත්දකින්නට යොමු වීම කිතුනු අපගේ පරම යුතුකමකි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. නික්මයාම 31:15 අනුව සබත් දිනය කා වෙනුවෙන් ගත කරන දිනයක් ද?
2. දස පනතේ තෙවන පනත ලියා දක්වන්න.
3. කිතුනු අපගේ ඉරු දින ණය යුක්තිය වන්නේ කුමක් ද?
4. ඉරු දින ශුද්ධවත් ව ගත කිරීමට ඔබට කළ හැකි ක්‍රියා පහක් ලියා දක්වන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***ඉරු දින දිව්‍ය පූජාවට සහභාගී වී දවස ශුද්ධවත් කරගන්න.***

# 22 දේව වන්දනාව

කිතුනු ජනතාව ඒකරාශි වී මුළු විශ්වයේ මැවුම්කාර දෙවියන් වහන්සේට ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ මගින් කරන උතුම් ම වන්දනාව දේව වන්දනාව (ජන වන්දනාව) ලෙස අර්ථ දැක්විය හැකි ය. "දෙවියන් වහන්සේගේ මධ්‍යස්ථකයාණෝ" යන විශ්ව ලේඛනයේ අංක 20හි ජන වන්දනාව පිළිබඳ ව අති උතුම් xii වන පියුස් ශුද්ධෝත්තම පියතුමා මෙසේ අර්ථ කථනය කරයි.

> අතීන්ද්‍රිය ක්‍රිස්තු දේහයේ හිස වන ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේත් එහි අවයව වන ශුද්ධ වූ සභාවත් දෙවියන් වහන්සේට කරන ප්‍රසිද්ධ පූර්ණ වන්දනාව ජනවන්දනාව වේ.

අතීන්ද්‍රිය ක්‍රිස්තු දේහය යනු ශුද්ධ වූ සභාව යි. එහි හිස ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ය. එහි අවයව වන්නේ ප්‍රසාද ස්නාපනය ලබා ශුද්ධ වූ සභාවේ සමාජිකයන් වූ කිතුනු අප ය. හිස මගින් ශරීරයේ සියලු අවයව පාලනය කරයි. එසේ ම ශුද්ධ වූ සභාවේ අවයව වූ අප එහි හිස වන ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ විසින් මෙහෙයවනු ලබන සේක. දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න ලෙසින් දිවි ගෙවමින් අපගේ මුළු ජීවිතය ම දේව වන්දනාවක් කර ගැනීමට ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අපට ආරාධනා කරන සේක.

දෙවන වතිකාන මන්ත්‍රණ සභාවේ ජන වන්දනාව පිළිබඳ ව්‍යවස්ථාවේ අංක 07 ජන වන්දනාව පිළිබඳ ව මෙබඳු විග්‍රහයක් කරයි.

> ජන වන්දනාව ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පූජක කාර්ය ඉදිරියට ගෙන යයි. ක්‍රිස්තු දේහය (ශුද්ධ වූ සභාව) ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තුළින් පියාණන් වහන්සේට පුදන පූර්ණ ප්‍රසිද්ධ වන්දනාව ජන වන්දනාව වේ.

මෙමගින් අරුත් ගැන්වෙන මූලික කරුණක් වන්නේ අප සැම එකමුතුව එකට එක්ව පුද කරන දේව වන්දනා පිළිවෙත දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න පඬුරක් ලෙස පුද කරන තැනැත්තාණෝ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ම බව ය. එමෙන් ම අපි සැම දින ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ කුරුසිය යාගය මත පිදූ ජීවිත පූජාවට දේව වන්දනාවේ දී සහභාගී වන්නෙමු. එහි දි එක ම ශරීරයක හිස වන ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ මගින් පියාණන් වහන්සේට අපගේ උතුම් නමස්කාරයත් වන්දනාවත් පුද කර සිටින්නෙමු.

ජනවන්දනාව සඳහා භාවිත වන ඉංග්‍රිසි වචන **ලිටර්ජි** (LITURGY) ය. එය **ලිටූර්ජියා** (LEITOURGIA) යන ග්‍රීක වචනයෙන් බිඳී එන්නකි. එය **ලාඕස්** (LAOS) හා **එර්ගොන්** (ERGON) යන වචනවලින් සැදුම් ලද්දකි.

ලාඕස් = ජනතාව

එර්ගොන් = සේවයකි, වැඩකි.

මේ අනුව ජනතාව වෙනුවෙන් ඔවුන් උදෙසා කරන සේවය "**ලිටූර්ජියා**" යනුවෙන් මුල් කාලයේ දී හඳුන්වන ලදි. ග්‍රීක සමාජයේ මෙම වචනයට විවිධ අර්ථ කථන පැවතුණි. සිය ස්වාමියාට වැටුපක් නොලබා වහල් සේවකයෙකු කරනා කාර්යයන් සඳහා ද සිය මිතුරෙකු වෙනුවෙන් කරන්නා වූ දයාවේ ක්‍රියාවන් සඳහා ද සමාජයේ ප්‍රභූ අය විසින් ඉටු කරනු ලබන රාජකාරිමය සේවාවන් සඳහා ද මෙම වචනය භාවිත කෙරුණි.

කිතුනු අප ද දයාව සේවාවේ දී අන් අය වෙනුවෙන් කැඩෙමින් බිඳෙමින් අපගේ මුළු ජීවිතය ම ජනවන්දනාවක් කර ගැනීමට අදිටන් කර ගත යුතු ය. එබැවින් මම,

- සැම විට ම දෙවියන් වහන්සේට ස්තුති ප්‍රශංසා කරමි.
- පාසලේ හා මීසමේ සමිති සමාගම්වලට බැඳී අසරණ වූවන්ට සරණ වෙමි.
- අන් අයගේ දුක් වේදනා හමුවේ සංවේදී වී පිහිට වෙමි.
- මගේ ලෞකික සැපතේ දී පමණක් නොව අන් අයගේ සැපතේ දී ද සතුටු වෙමි.
- පාසලේ අසරණ වූ හා කොන් වූ සැමට කරුණාව දක්වමි.
- මා සතු දේ අන් අය හා බෙදා ගනිමි.
- ජනවන්දනා කටයුතු සංවිධානයේ දී සහාය වෙමි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජනවන්දනා පිළිබඳ ව්‍යවස්ථාවේ අංක 07 අනුව "ජනවන්දනාව" නිර්වචනය කරන්න.
2. අති උතුම් xii වන පියුස් ශුද්ධෝත්තම පියතුමා ජනවන්දනාව පිළිබඳ එළිදැක්වූ විශ්ව ලේඛනයේ නම කුමක් ද?
3. "ලිටුර්ජියා" යන්න සැදී ඇති ග්‍රීක වචන දෙක ලියන්න.
4. ඔබ අන් අය වෙනුවෙන් කැප වී කටයුතු කළ අවස්ථා තුනක් විස්තර කරන්න.



# 23 දේව වන්දනාවේ ප්‍රධාන අංග

මුළු විශ්වයේ ම මැවුම්කාර දෙවියන් වහන්සේට කිතුනු ජනතාව එක් රැස් වී පුද දෙනු ලබන උතුම් ම වන්දනාව දේව වන්දනාව (ජනවන්දනාව) ලෙසින් අපි උගත්තෙමු. දේව වන්දනාවේ (ජන වන්දනාවේ) ප්‍රධාන අංග තුනකි.

1. දිව්‍ය පූජාව
2. දේව ප්‍රසාද නිධාන
3. යාම යැදුම

## දිව්‍ය පූජාව

දේව වන්දනාවේ උතුම් ම පිළිවෙත දිව්‍ය පූජා යාගය වේ. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පාස්කු අබිරහස පූර්ණ ලෙස සමරනු ලැබීම මෙහි දී සිදු වේ. දිව්‍ය පූජා යාගයට සහභාගි වන සැදැහැවත් සැම දෙනා ම එම උතුම් අවස්ථාවට පංගුකාර වේ.

දිව්‍ය පූජාව,
1. දේව වාක්‍ය පිළිවෙත
2. ස්තෝත්‍ර යාගික පිළිවෙත යන ප්‍රධාන කොටස් දෙකින් සමන්විත ය.



23.1 රූපය - දිව්‍ය පූජාව පැවැත්වෙන අවස්ථාවක්

පළමු දේව ප්‍රකාශය, පිළිතුරු ගීය, දෙවන දේව ප්‍රකාශය, සුපුවත් ජය නද (සාධුකාරය), සුබාරංචි ප්‍රකාශය, දේව වචනය තුළ යහපත් දිවියක් ගත කිරීමට මග පෙන්වනු ලබන

ධර්මානුශාසනාව විශ්වාස ලක්ෂණය හා විශ්වාසකයින්ගේ යැදුම්වලින් දේව වාක්‍ය පිළිවෙත සමන්විත ය.

ස්තෝත්‍ර යාගික පිළිවෙත, ස්තෝත්‍ර යාගික යැදුම, මහා සාධුකාරය, ස්වාමිවාක් ආරාධනාව සාමය පැතීම, පූප කැඩීම, දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ දානය කිරීම යන කොටස්වලින් සමන්විත ය. මෙම සැම පිළිවෙතක් ම සිදු කිරීමේ දී ශුද්ධ වූ සභාව පිළිගත් සලකුණු, සංකේත, යාච්ඤා හා වත්පිළිවෙත් භාවිත කරයි. මෙම උතුම් දේව වන්දනා පිළිවෙතට සැම ඉරුදිනක දී ම මෙන් ම ණය මංගල්‍යය දිනක දී හැකි අවස්ථාවන්හි දිනපතාත් අර්ථාන්විත ව හා ගෞරවාන්විත ව සහභාගී වීම කිතුනු අපගේ යුතුකමකි.

## දේව ප්‍රසාද නිධාන



23.2 රූපය - දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ නමැති ප්‍රසාද නිධානය දානය කිරීම

උත්ථාන ව වැඩ සිටින දෙවි සමිඳුන් සම්මුඛ වීම සඳහා ඇතුළතින් අප වෙත දානය කරනු ලබන දේව වරප්‍රසාද බාහිර වශයෙන් සලකුණු වන ආකාරයෙන් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ විසින් ස්ථාපිත කර ඇති සංඥා පිළිවෙත් දේව ප්‍රසාද නිධාන වේ. ඒ අනුව දේව ප්‍රසාද නිධාන සතක් ඇත. ප්‍රසාද ස්නාපනය, දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ, අභිවෘද්ධි ආලේපය, සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය, රෝගීන්ගේ ආලේපය, පූජකවරය හා ආශිර්වාදකාර බන්ධනය ඒවා ය. මේ සැම දේව ප්‍රසාද නිධානයක් ම ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පාස්කු අභිරහස තුළින් ගලා එයි.

බාහිර ව මෙන් ම ආධ්‍යාත්මික ව නිසි සූදානමකින් ලබා ගන්නා මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානවලින් දේව වරප්‍රසාද රැසක් අප වෙත ගලා එන අතර කිතුනු අපගේ ජීවිත පැවැත්මට එය මහත් ආශිර්වාදයක් ද වන්නේ ය.

## යාම යැදුම



23.3 රූපය - යාම යැදුමෙහි නිරතවන අවස්ථාවක්

ශුද්ධ වූ සභාවේ නිල යැදුම ලෙස යාම යැදුම හඳුන්වනු ලබයි. දවසේ නිශ්චිත කාලවල දී (යාමවල දී) ගීතාවලියේ ගීතිකා හා ශුද්ධ බයිබලීය ගීතිකා ඇසුරින් දේව ජනතාව එක් වී දෙවියන් වහන්සේට සිදු කරන ප්‍රශංසාත්මක යාච්ඤා පිළිවෙතක් ලෙස යාම යැදුම ඉතා සරල ව හඳුන්වා දිය හැකිය. දවසේ නිශ්චිත යාමවල දී මෙය සිදු කෙරෙන හෙයින් "යාම යැදුම" ලෙස එය හඳුන්වනු ලබයි. (උදේ, දිවා, සවස හා රාත්‍රි යන කාලයන්හි) ශුද්ධ වූ සභාවේ මෙම නිල යැදුම තුළ පූජක, පැවිදි හා ගිහි පිරිස ප්‍රසාද ස්නාපනයෙන් තමන් ලද පූජක වගකීම් ක්‍රියාවට නංවයි.

සියලු කාලය දෙවියන් වහන්සේට අයිති ය. එම නිසා සැම යාමයක දී ම දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කිරීම යාම යැදුමේ පරමාර්ථය යි.

පූජක හා පැවිදි පිරිස දිනපතා යාම යැදුම සිදු කරයි. ගිහි සැදැහැවතුන් දේවස්ථානයේ වාර්ෂික මංගල්‍යයට පෙරදින පැවැත්වෙන සන්ධ්‍යා යාම යැදුම අවස්ථාවේ දී මීට එක් වේ.

මෙම දේව වන්දනාවේ අංග ත්‍රිත්වයට අප අර්ථාන්විත ව සහභාගි විය යුතු ය. එහෙයින් දිව්‍ය පූජාව ආරම්භයේ සිට ම අවසානය දක්වා ඉමහත් බැතියෙන් මෙන් ම අර්ථාන්විත ව ද එයට සහභාගි විය යුතු ය.

එමෙන් ම කිතුනු අප නියමිත වයස් සීමාවේ දී නිසි සූදානමකින් හා පූර්ණ අවබෝධයකින් යුතු ව දේව ප්‍රසාද නිධාන ලබා ගැනීමට උනන්දු විය යුතු ය.

එපමණක් නොව විශ්වය මවා ලූ දෙව් පියාණන් වහන්සේට යාම යැදුමෙන් දිනපතා තුති ප්‍රශංසා කිරීමට ද අප යොමු විය යුතු ය. දෛනික ව එය එසේ කළ නොහැකි වූවත් මීසමේ සන්ධ්‍යා මෙහෙය පවත්වන අවස්ථාවේ දී පූර්ණ වශයෙන් හා අර්ථාන්විත ව සහභාගී වීමෙන් සැඳෑ යාම යැදුමට අපට එකාබද්ධ විය හැකි ය.

මෙලෙස දේව වන්දනාවේ ප්‍රධාන අංග වෙත නැඹුරු වෙමින් අපගේ ප්‍රශංසාව හා වන්දනාව ස්වාමීන් වහන්සේට පුද කරන්නට අපි නිරතුරුව ම කැපවෙමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දේව වන්දනාවේ ප්‍රධාන අංග කීයක් තිබේ ද?
2. දිව්‍ය පූජාවේ ප්‍රධාන කොටස් දෙක නම් කරන්න.
3. දේව වන්දනා ප්‍රධාන අංග නම් කර ඒ එක් එක් අංග කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
4. දේව වන්දනා අංග සඳහා අර්ථාන්විත ව ඔබට දායක විය හැකි ආකාර පහක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*නිසි වයසේ දී දේව ප්‍රසාද නිධාන ලබා ගැනීමට උනන්දු වන්න.*

# 24 දිව්‍ය පූජාව

පුන ගැයුම: දෙව්ඳු පුදට පුදසුන වෙත නඟමි දෙපා ප්‍රීති වෙමින්
සමිඳු වරම් ලැබ ගන්නට දෙන්නැ ආසිරි

1. අපෙයි කියා සුරකින කිසි දෙයක් ඇත්තේ නෑ
   මගේ හොඳ හිත ඔබට දෙන්න මම පැමිණෙනවා

2. මුදල් හදල් වතුපිටි දෑ කිසිමැ දෙයක් නෑ
   ඒ කිසිවක් සමිඳේ ඔබට ඇවැසි කමෙක් නෑ

3. පවුලක් ලෙස මා අද දින පුදසුන හමුවේ
   වැඳ වැටිලා ගෙනා පඬුරු ඔබට පුදනවා

i. මෙම ගීතිකාව ගායනා කරන්නේ කුමන අවස්ථාවේ ද?
ii. මෙම ගීතිකාවෙන් ඇරයුම් කරන්නේ කුමකට ද?
iii. එම ඇරයුමට ඔබ දක්වන ප්‍රතිචාරය කුමක් ද?

කිතුනු ජීවිතයේ කේන්ද්‍රය දිව්‍ය පූජාව ය. ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ කල්වාරියේ දී කුරුසිය මත දෙවියන් වහන්සේට පුද කළ යාගය දිව්‍ය පූජාව තුළ සක්‍රමේන්තු ආකාරයට අපි සුපරිස්මරණය (සිහි) කරන්නෙමු. එබැවින් මෙම උතුම් අවස්ථාවට සහභාගී වී කුරුසියේ යාගයට අපි ද පංගුකාරයන් වන්නෙමු. එමගින් දෙවියන් වහන්සේ හා අප අතර සබඳතාව ගොඩනැගෙයි.

දිව්‍ය පූජාව පිළිවෙත් කිහිපයකින් සමන්විත ය. ඒ පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් සිටීමෙන් එයට අර්ථාන්විත ව සහභාගි විය හැකි ය. එම නිසා එම පිළිවෙත් පිළිබඳ ව මෙම පාඩමේ දී අපි අධ්‍යයනය කරමු.

## දිව්‍ය පූජාවේ පිළිවෙත්

1. ආරම්භක පිළිවෙත (එක්රැස්වීමේ පිළිවෙත)
2. දේව වාක්‍ය පිළිවෙත
3. පුදසුන සුදානම් කිරීමේ පිළිවෙත
4. ස්තෝත්‍ර යාගික පිළිවෙත
5. ධර්ම දූත කාර්ය සඳහා පිටත් කර යැවීමේ පිළිවෙත

## 1. ආරම්භක පිළිවෙත (එක්රැස්වීමේ පිළිවෙත)



24.1 රූපය - ආරම්භක පිළිවෙත

ඇතුළු වීමේ ගීතිකාවෙන් ආරම්භ වන මෙම පිළිවෙත අනුකොටස් කිහිපයකින් සමන්විත ය.

1.ඇතුළු වීමේ ගීතිකාව හා පෙරහැර

2.ආචාරය

3.හැඳින්වීම

4.පශ්චත්තාපිත පිළිවෙත

5.ස්වාමීනී කරුණා කළ මැනව

6.සුරදූත ගීය

7.පොදු යැදුම

## 2. දේව වාක්‍ය පිළිවෙත



24.2 රූපය - දේව වාක්‍යය කියවයි

1. පළමු වන දේව ප්‍රකාශය
2. පිළිතුරු ගීය
3. දෙවන දේව ප්‍රකාශය
4. සුපුවත් ජය නද (සාධුකාරය)
5. සුබාරංචි ප්‍රකාශය
6. ධර්මානුශාසනාව
7. විශ්වාස ලක්ෂණය
8. විශ්වාසකයින්ගේ යැදුම්

## 3. පුදසුන සුදානම් කිරීමේ පිළිවෙත



24.3 රූපය - පඬුරු පෙරහැර

පඬුරු පෙරහැර සමගින් මෙම පිළිවෙත ආරම්භ වේ.

1. පඬුරු පෙරහැර හා පුදසුන සූදානම් කිරීම
2. පඬුරු මත යැදුම

## 4. ස්තෝත්‍ර යාගික පිළිවෙත



24.4 රූපය - දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ දානය කිරීම

1. ස්තෝත්‍ර යාගික යැදුම හා මහා සාධුකාරය
2. ස්වාමිවාක් ආරාධනාව, සාමය පැතීම හා පූප කැඩීම
3. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ දානය කිරීම
4. බොදුනෙන් පසු යැදුම

## 5. ධර්මදූත කාර්ය සඳහා පිටත් කර යැවීමේ පිළිවෙත



24.5 රූපය - ධර්මදූත කාර්ය සඳහා පිටත්කර යැවීම

ඇතුළාන්ත සිත් සෝදිසියකින් යුතු ව දේව වචනයට සවන් දුන් අපි ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ශ්‍රී ශරීරයෙන් හා ශ්‍රී රුධිරයෙන් පෝෂණය වන්නෙමු. ඉන් අනතුරුව දේව වචනය අනුව ජීවිත වෙනසකට ලක්වෙමින් ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අප ජීවත් වන සමාජයට රැගෙන යාමේ ධර්මදූත කාර්ය සඳහා පිටත්කර යැවීම මෙහි දී සිදු වේ. ඒ අනුව ජේසුස් වහන්සේ වදාළ වචනය අනුව ජීවත් වෙමින් ජීවිතාදර්ශයෙන් ජේසුස් වහන්සේ ලෝකයේ ජීවමාන කිරීමේ භාරදූර වගකීම අපට පැවරෙයි.

### ක්‍රියාකාරකම

1. දිව්‍ය පූජාවේ ප්‍රධාන පිළිවෙත් පහ නම් කරන්න.
2. පහත අනුකොටස් දිව්‍ය පූජාවේ කුමන පිළිවෙත්වලට අයත් වන්නේ දැයි වෙන වෙන ම සඳහන් කරන්න.
   - i. අවසාන ආශීර්වාදය
   - ii. පඬුරු මත යැදුම
   - iii. විශ්වාස ලක්ෂණය
   - iv සුරදූත ගීය
   - v ස්තෝත්‍ර යාගික යැදුම
3. දිව්‍ය පූජා මෙහෙයට අර්ථාන්විත ව සහභාගී වීම සඳහා ඔබට කළ හැකි කාර්ය තුනක් දක්වන්න.
4. ලබන ඉරු දින දිව්‍ය පූජාවේ දේව වාක්‍ය පාඨ මීසම් සේවක පියතුමාගෙන් විමසා, ඒවා ශුද්ධ බයිබලයෙන් කියවා පහත කරුණු ඇතුළත් පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.
   - i. දිව්‍ය පූජාව හැඳින්වීම ii. දිව්‍ය පූජාවේ විශ්වාසකයන්ගේ යාච්ඤා
   - iii. දිව්‍ය පූජාවේ ගැයීම සඳහා ගීතිකා



**ජීවිතයට බිඳක්**

***දෙවි වදනින් හා සිරි සිරුරෙන් පෝෂණය වී ජීවිතාදර්ශයෙන් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ලොවට ප්‍රකාශ කරන්න.***

# 25 වෙනත් දේව වන්දනාත්මක ක්‍රියා

එඩ්මන් : පියතුමනි, ක්‍රිස්ටෝපර්ට පොඩි ප්‍රශ්නයක් තියෙනවාලු ඔබතුමාගෙන් අහන්න.

පියතුමා : මොකක් ද ක්‍රිස්ටෝපර්?

ක්‍රිස්ටෝපර් : පියතුමනි, ඊයේ අපේ ආච්චි අම්මා වන්දනාවේ ගිහින් ගෙදර ආවා. ඒ එන කොට මට බොරලික්කමක් දාපු මාලයක් ගෙනත් දුන්නා. මම ඒක කරේ දාගන්න හදන කොට ම හා ..... හා ..... පුතේ ..... බෙන්සාරු නොකර මාලේ කරේ දාන්න එපා කිව්වා. එතකොට අම්මා කිව්වා, ආච්චි අම්මා දුන්න දේව මෑණියන්ගේ සුරුවමත්, මාලේත් ඉරිදට බෙන්සාරු කරගනිමු කියලා. පියතුමනි, ඇයි අපි එහෙම කරන්නේ?

පියතුමා පුතේ, බොරලික්කම්, ආගමික පලදනා, සුරුවම් වගේ තවත් ගොඩාක් දේවල් අපි බෙන්සාරු කරලා එහෙම නැත්නම් ආශීර්වාද කරලා තමයි භාවිතයට ගන්නේ. ඒ හැම දෙයක් ම ශුද්ධ වූ සභාවේ වෙනත් දේව වන්දනාත්මක පිළිවෙත්වලට සම්බන්ධ යි.

ක්‍රිස්ටෝපර් : පියතුමනි, "වෙනත් දේව වන්දනාත්මක මෙහෙයන්" කියන්නේ මොනවට ද?

පියතුමා : හොඳයි, මම ඔයාලට හෙට දහම් පාසලේ දී මේ ගැන කියලා දෙන්නම්.

කිතුනු ජීවිතයේ එල නෙලා ගන්නටත් ජීවිතයේ විවිධ අවස්ථා ශුද්ධවත් කිරීමටත් වෙනත් දේව වන්දනාත්මක මෙහෙයන් උපකාරී වේ. පුද්ගලයන්, ආගමික භාණ්ඩ ආහාර හා ස්ථාන ආශීර්වාද කිරීම, පදක්කම් පැලඳවීම, ශුද්ධ වූ ධාතුවලට ගරු කිරීම යනාදිය මීට අයත් ය.

## එම ක්‍රියාවල විශේෂ ලක්ෂණ

- රාජගුරුප්‍රසාදීවරුන්, පූජාප්‍රසාදීවරුන් හෝ තේවාචාර්යවරුන් විසින් නිල වශයෙන් මෙය ක්‍රියාවට නංවයි.
- ඇතැම් අවස්ථාවන්හි ගිහියන් ද මෙහි මූලිකත්වය ගනු ලබයි.
- ඇතැම් ආශීර්වාද දිගු කාලීනව වැදගත් වේ. (නිදසුන් : පුද්ගලයන් කැප කිරීම, ආගමික භාණ්ඩ හා පලදනා ජන වන්දනා කටයුතු සඳහා වෙන් කරමින් ආශීර්වාද කිරීම)

- මෙම ආශීර්වාද කිරීම්වල දී අත් තැබීම, ශුද්ධ වූ කුරුසය සලකුණු කිරීම, ආශීර්වාදිත පැන් ඉසීම යනාදි සලකුණු කරමින් ආශීර්වාද කිරීම හා එයට සම්බන්ධ නිල යාච්ඤා භාවිත කරයි.
- ආධ්‍යාත්මික ප්‍රතිඵල දානය කරනු ලැබීම

(ක.ස.ධ 1667-1690)

ක්‍රිස්තියානි ජීවිතය පෝෂණය කරමින් තම දේශයට, සංස්කෘතියට ගැළපෙන ආකාරයෙන් මෙම පිළිවෙත් පවත්වා ගෙන යනු ලබයි. එසේ පවත්වා ගෙන යනු ලබන වත්පිළිවෙත් කිහිපයකි.

### ආශීර්වාද කිරීම

- පුද්ගලයන් හා ආගමික භාණ්ඩ ආශීර්වාද කිරීම මෙහි දී සිදුවේ.
- අවමංගල්‍ය පිළිවෙත්
  අවමංගල්‍ය මෙහෙයට සහභාගි වන සංඝයේ එකමුතු සහභාගිත්වය මඟින් හා එම සංඝයට අනන්ත ජීවිතය පිළිබඳ ව ප්‍රකාශ කිරීම මඟින්, මියගිය තැනැත්තාත් සමග සාර්ථක සම්බන්ධතාවක් ප්‍රකාශ කිරීම, සභාවේ ධර්ම සේවාව අරමුණ කරයි.

### ශුද්ධ වූ ධාතුවලට ගරු කිරීම

කිතුනු ජීවිතයේ ආධ්‍යාත්මිකත්වය පෙන්වන අවස්ථා ලෙස මෙය දැක්විය හැකි ය.

### පදක්කම් පැළඳවීම

පදක්කම් පැළඳවීම කිතුනු ජීවිතය හා බැඳී පවතින විශ්වාසයේ ක්‍රියාවලියකි.

මෙහිදී පදක්කම් පැළඳවීම විලාසිතාවක් කර නොගත යුතු ය.

ප්‍රසාද ස්නාපනය නම් සක්‍රමේන්තුව ලබා ගනිමින් කිතුනු ජීවිතයට ප්‍රවේශ වූ අප සැමගේ විශ්වාසය තව දුරටත් ශක්තිමත් කිරීමට මෙම ක්‍රියා ඉවහල් වේ. එමෙන් ම මෙම වත්පිළිවෙත් ආශ්‍රිත ව සිදු කරනු ලබන සැම ආශීර්වාදයකින් ම දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කිරීම හා උන්වහන්සේගේ වරප්‍රසාද ප්‍රාර්ථනා කිරීම සිදු වේ.

දෙවියන් වහන්සේ ද ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තුළින් කිතුනු අපට සැම ආකාරයක ම ආශීර්වාද බහුල ව දානය කරන සේක. එබැවින් කිතුනු අප මෙම පිළිවෙත්වලට විශ්වාසයෙන් හා බැතියෙන් සහභාගී වීමටත් ඒවා පවත්වා ගෙන යාමටත් සිත්හි තබා ගත යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. වෙනත් දේව වන්දනාත්මක ක්‍රියාවල දක්නට ලැබෙන ලක්ෂණ තුනක් ලියන්න.
2. එම ක්‍රියා තුනක් නම් කරන්න.
3. "කිතුනු ජීවිතය ශක්තිමත් කිරීමට ඉවහල් වන වෙනත් දේව වන්දනාත්මක මෙහෙය" යන මාතෘකාව යටතේ බිත්ති පුවත්පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*ශුද්ධ වූ වස්තූන්ට ගරු කිරීමට යොමු වන්න.*

1.1, 8.1, 9.1, 10.1, 10.2, 10.3, 10.4, 11.1, 12.1, 12.3, 14.2, 19.1, යන රූප සටහන් අන්තර්ජාලය ඇසුරෙනි.